Michel-Rolph Trouillot ap travay sou 2 lòt liv:

**TI DIFÉ BOULÉ...** (2)

**ANBA PLA PIÉ LANMÈ** (Roman)

*sou lavanyans profésè yè*
*ak lizaj jinnjan jodi*
*pou bèlté ti mounn démin*
*min nan min*
*ak ou*
*makòmè*
*fanm-kay mouin*
*bò gòch mouin*
*san mank*

*m-r. t.*

Mouin voyé youn grap mèsi bay tout fanmi, tout zanmi-kanmarad ki ridé-m jan yo té kapab nan mété liv sa-a sou 2 pié-l. Apré mèsi pa Kétli-a, m-ap di Lionèl, Évli-n ak Janrobè youn mèsi éspésial poutèt fòs ponyèt yo té bay.

m-r. t.

«Lizaj jénérasion ki pasé yo pézé kou poua 50 sou sèvèl ti nèg kouliéla-a.»

# 1. M-pral fè youn rasanbléman

*M-pral fè*
*youn rasanbléman*
*pou m-konnin sa k-rivé*
*fanmi-m yo*
*anyé ro!*

Lannouit té blayi kò-l sou do mòn yo. Youn ti van lapinn tap souflé, min timounn yo pat sispann joué. Sédènié tap kouri dèyè Aséfi, ti vant li gonflé ak movė grès, ti mizérikòd li byin pandié nan fè noua-a. Anro nan sièl, lali-n tap fouré jé-l anba jipon zétoual, min, tou pré, bò lantouraj la, 3 koukourouj tap fè lago ak lamizè.

Lamèsi brasé difé-a, li jété youn moso boua, épi li di:

— Timounn, sispann!

Tout granmounn yo lévé tèt. Lamèsi gadé yo. Yo té si tèlman anpil, li pat fouti konté yo tout. Tipous té la, Roro té la, Fifi té la... Voklin té vi-n ak tout tanbou-l. Timari té poté kafé. Néréstan té gin kèk né kann li té koupé an ti miyèt pou tout mounn té ka jouinn moso.

Lamèsi di:

— Fanmi yo, nou fè rasanbléman sila-a pasé Grinn Prominnin tounin. Dépi sou prézidan Tibab, nou té voyé Grinn Prominnin chèché dinniè bout mizè nou. Nou té voyé-l chèché ki mò k-touyé Lanprè, ki mò k-touyé Tipiė, Séfanm ak Marilis... ki mò k-ap sousé fanmi an jouk jounin m-ap palé la-a. Nou té ba-l bouè, n-té bal manjé. Nou té bal bon réchany pou l-té fè larout san pran souf. Jou pasé, dlo koulé, défin papa-m gin tan pati. Gin nèg ki té kòmansé di Grinn Prominnin ginlè mouri. Gin lòt ki té kouè li bat ba. Épi matin an, m-byin sézi, mouin tap binyin nan tèt dlo-a, kilès mouin ouè? Grinn Prominnin! Laj té kòmansé ba-l payèt, figi-l té parèt fatigé, épi... kòm ki diré... (sa pat fè-m plézi di tou) li té gin youn pòz mounn lavil. Min kè-pozé vidé sou mouin lè li bo-m 2 bò, épi l-di: "Sò Lamèsi, kouraj, ou mèt sonnin

rasanbléman an, n-ap konn sa k-rivé fanmi yo''.
— Inbin koté-l? Fè l-palé non!
Lamèsi voyé jé-l dèyè, li gadé touf kandélab la. Touf kandélab la louvri. Nèg la vansé, tèt li bésé.
— Fanmi yo, m-di: Onè.
— Réspè, Grinn Prominnin.
Ti van lapinn nan sispann koulé. Nonm nan tousé janm kanson-l, li chita sou chouk boua-a nan mitan Tisè ak Fanfan.
— Fanmi yo, mouin poté nouvèl. Dépi sou prézidan Tibab, sé prominnin m-ap prominnin. Mouin ouè mòn, m-ouè larivié. Mouin ouè savann, mouin ouè lanmè. Mouin kalé jé-m sou lòt péyi, m-aprann palé langaj... Min lè m-rési rantré nan lakou tan lontan, mouin ouè si tout bon vré nou désidé jouinn bout maladi-a, fò nou viré gadé dèyè... Fò n-fè vizion tout kriz ki té pasé nan fanmi-a, fò nou chèché ki mak yo kité nan san nou.
— Min, nou pa konn sa k-té pasé. Minm Grann Andrémiz ki té fèt dikdantan sou prézidan Silvin Salnav, pa konn sa Lanpérè té di.
— Inbin, sé sa mouin vi-n fè la-a. Sé sa asé mouin vi-n fè la-a. Mouin sot nan péyi tan lontan pou m-rakonté nou sa k-té fèt. Mouin sot nan péyi profondé pou m-palé langaj la ba nou. Mouin... sé tou sa m-ka fè... mouin sot trò louin...
Ti van lapinn nan rétounin, li tizonnin flanm difé-a. Flanm difé-a monté, monté, li kléré tout fanmi yo. Grinn Prominnin viré gadé Sédènié:
— Sila-a fèt dèyè do-m, pa vré?
— Sila-a pami sa k-fèt dèyè-ou yo, oui. Sé dènnié-a. Sa k-té vi-n apré-l la mouri. Min Loulouz gin tan gròs ankò.
Van lapinn nan pati ak paròl la. Sédènié mét tèt li sou zépòl Aséfi. Grinn Prominnin graté gòj li. Anro nan sièl, zétoual tap bay lali-n gabèl, min tou pré, bò lantouraj la, 7 koukourouj tap lonjé douèt sou lamizè.

Grinn Prominnin di konsa...

An Janvié 1820, Jénéral Janpiè Bouayé, prézidan d-Ayiti, rantré nan Jérémi. Li pran youn kominiké pou fè konnin alaronnbadè, atout yo pat rési mét min sou Goman, Malfèt ak Malfou (3 pi gro chèf rébèl yo), lamé-a té rivé krazé dinniè bann maron k-tap simin "dézòd" nan péyi-a.

Janvié 1820, Bouayé rantré Jérémi. Oktòb 1820, Bouayé rantré Okap. Févriyé 1822, l-antré Sannto-domi-ngo. ...Avril 1825, Lafrans rékonèt lindépandans Ayiti.

Youn kokinn chinn kriz té kaba. Apré 30 an goumin youn lòt sosiété — sosiété n-lévé jouinn nan — té parèt sou tè d-Ayiti. Ak youn lòt kalité chèf. Youn lòt kalité ésklav. Youn lòt kalité maron.

Pou n-konprann sosiété sa-a, sosiété pa nou-an, fò nou rivé konnin ki kalité lavi ki disparèt nan rajé-a ak 3 maron Lagrandans yo. Pou nou rési konnin ki maladi n-soufri, fò nou rivé konnin ki maladi k-pasé nan san-n.

Jodi-a, nou gin laminròt, min, n-pa´ fouti fè tout sa n-vlé. Nou sèl résponsab démin, min yèrosoua la nan dingon-n. Nou sèl gin doua chouazi, min kondision jouèt la ékri davans, é sé pa nou k-té ékri yo.

Soti 1789 rivé 1820, youn **kriz-nan-mouèl** sézi péyi d-Ayiti. É sé pandan kriz sa-a, pandan 30 grinn ané sa yo, tout lantouraj sosiété nou lévé jouinn nan té bati. **Chay jénérasion k-alé yo pézé kou poua 50 sou sèvèl ti nèg kouniéla-a.**

Soti 1789 rivé 1820, pèp ayisyin an réyalizé sèl grinn Révolision ésklav nan tout souvnans limanité. Min pandan minm 30 an sa yo, youn klas natif-natal lévé kokin sou do pèp la, li détounin révolision an. É si n-vlé konnin tout bon vré ki maladi n-soufri **jodi-a**, fò nou réfè chimin kriz sa-a. Sou la min gòch, youn révolision; sou lamin douat, youn dappiyanp.

Épi, lè tout sann yo fi-n frèt, lè Bouayé rantré Jérémi, mouin minm... yo minm... li minm... **ou minm!**

Sò Lamèsi, tanpri, banm ti tak té koton. Paròl sa-a mandé rafréchi...

# 2. Kòd Noua pou maré ti kochon

*Ay ay*
*Janpétro*
*chinn*
*ki chinn*
*li kasé li*
*ki diré kòd.*

Lékòl gin régléman-l, travay gin régléman-l, léta gin régléman-l. Labib gin lè 10 kòmandman.

Trafik gin régléman-l, lagè gin régléman-l, lapè gin régléman-l, simitiè gin régléman-l: mò rèd, lévé do-ou! Sé nan simitiè k-gin plas...

Latin gin régléman-l, anglé gin régléman-l, kréyòl gin régléman-l. Travay latè gin régléman-l, ékri diskou gin régléman-l. Bal ki bal gin régléman-l: si ou pa gin kravat ou pa la.

Kòm ki diré, lò n-lévé jé-n, nou ouè sièl la plin régléman. Zòt ba yo tout kalité non. Gin kòmandman, gin régléman, gin kòd. (Sé pa kòd ou maré kochon an non, min pito sé té sa.) Gin dékrè, gin dékrè-loua, gin laloua. (Sé pa laloua k-anmè yo fè rinmèd la non, min pito sé té sa.)

Kòm koua tout régléman sa yo ta la pou ryin? Non diréktè! Kòm ki diré yo ta inosan? Non jij! Kòm koua sé lavi-a sa? Otan, pastè, otan!

An n-fouyé zo nan kalalou...

## sa k-ta di laloua anmè?

**Prémié gro laloua ki pran chè nan péyi d-Ayiti, sé youn régléman yo té rélé Kòd Noua ki pran lari an 1685.** Kilès ki té ékri Kòd Noua-a? Poukisa sé lè sa-a yo té ékri-l? Yo di «la loi est une pour tous», min nou tout konnin sa sé fransé! Èské Kòd Noua-a te parèy pou tout mounn? Mézanmi, sa k-ta di laloua anmè?

Tankou tout régléman, anvan Kòd Noua-a parèt sou mounn, li pran youn biny santi bon. Li mété kostim lajistis sou li, souadizan li vi-n anpéché mèt-ésklav maltrété ésklav. Min jénéral Listoua montré nou sé pa sa zòt di ki konté, sé sa li fè lò li fi-n palé...

Nèg ki té fè ékri Kòd Noua-a, sé té youn minis fransé yo té rélé Kòlbè, sèl gro boua gouvènman Loui 14 ki té krè nan komès anpil. Kidonk, lè yo di nou Kòd Noua-a té la pou fè sò ésklav yo pi miyò, nou pantan...

Dépi ki lè malfini té konn mizè poul? Laloua pa sèvi intérè tout mounn minm jan. Laloua sèvi sitou intérè klas ki kontrolé Léta yo... Kòm an 1685 sé kolon yo ki té kòmandé Sindoming, nou mèt parié lajan, Kòd Noua-a té nan intérè kolon yo. É kòm kolon yo té réstavèk komèsan fransé, nou mèt parié milion, Kòd Noua-a pat fouti déranjé komèsan yo. An n-fouré douèt nou pi fon...

## ti konkonm ak béréjinn

Lafrans kòmansé mét min sou péyi d-Ayiti dépi 1625. Min, nan tan sa-a, sé pat komès ki té intérésé fransé yo si tèlman. Pi fò fransé k-té Sindoming yo té youn kolonn aziréyay rapiay ki tap fè rolèmin sou bato panyòl, anglé ak olandè, yo té ouè nan zòn nan. Ayiti, (Latòti sitou) té tankou youn kazèn koté yo té vi-n chita apré chak dappiyanp.

Apa **flibistié** sa yo, té gin lòt fransé ki pat pran lanmè souvan. Soua yo tap fè lachas dèyè kochon ak bèf, soua yo tap travay latè. Nèg ki tap fè lachas yo té rélé **boukanié** pasé yo té konn soté bèt sou youn gro **boukan** difé. **Abitan** yo minm tap travay latè. Lò m-di travay latè-a, fò nou pa konprann yo té travay di tankou abitan ayisyin jounin koulié-a non, pasé kit abitan kit boukanié té gin kèk dékalion ésklav ki tap travay pou yo.

Boukanié ak abitan té gin 2 kalité ésklav:
**angajé yo** (ésklav blan ki té la pou youn ti bout tan)
**ésklav noua yo** (ki té ésklav avi).

Poutan, minm jan flibistié, boukanié ak abitan té antann yo tankou matlòt, minm jan tou yo té antann yo ak ésklav, kit blan kit noua. Atout ésklav yo té travay rèd, mèt-ésklav, lè sa-a, té minnajé ésklav li.

Nèg ti zòrèy pantan? Kòm ki diré sé manti m-ap bay? Kòm ki diré m-pa konsékan? Mové jé tonbé babié...

Sa k-vlé palé, palé. Sa k-vlé kouté, kouté. Sé pa kokin m-ap fè pou blan, ni sé pa di m-ap di lésklavaj sé youn bèl bagay. Min si nou vlé konprann poukisa Lamèsi koupé Magrit kout jé, fò n-konn sa k-té pasé dépi nan tan Binbo, lò yo tap viv ansanm ak konpè Jérilis...

paròl douat é gòch
paròl dévan dèyè
paròl pasi pala
paròl

Tout 5 kòb gin 2 fas: Tonton Nò pa palmis. Tou sa k-égzisté gin révè. Gin lavi, gin lanmò. Lajounin pa lannouit. Min sé anpil lannouit ak anpil lajounin ki fè lavi vansé. Granmounn ki gin lizaj toujou di-m: lanpouin provèb ki san révè...

**Dan pouri gin fòs sou bannann mi**
**[min] pi piti pi rèd.**

**Pi bonnè sé grannmatin**
**[min] pati bonnè pa di anyin sé konn larout ki kichòy.**

**Mérité pa mandé**
**[min] pitit ki pa kriyé pa bézouin tété.**

**Pa kapab pa fòsé**
**[min] banda pa di kapab.**

**Bon kòk chanté nan poulayé k-fè-l plézi**
**[poutan] bariè ladouann té di plis pasé sa, pisé vakabon fann sa.**

Tout 5 kòb gin 2 fas. Tonton Nò pa palmis. Tou sa k-égzisté gin révè. Si pat gin lavi pa tap gin lanmò. Si pat gin anro, pa tap gin anba. Si pat gin dévan, pa tap gin dèyè. Si pat gin mòn pa tap gin ravi-n. Si pat gin rich, pa tap gin pòv. Si pat gin éksplouatè pa tap gin éksplouaté.

Lagè landouat ak lanvè, lagè lavi ak lanmò, lage ésklav ak mèt-ésklav, grandon ak travayè latè-a, yo rélé sa **kontradiksion**. Sé youn lagè tout vis tout kondision. Min sé lagè sila-a ki fè lavi vansé. Youn kontradiksion sé youn difé anba bonm poua Sò Lamèsi. Youn lè rivé, chodiè pété: dan rét kroké nan bannann mi, ésklav koupé kou mèt ésklav, lanmò monté sou do lavi, lajounin chouté boul lannouit.

Min, si nou gadé byin, lò lanjélis prèt pou sonnin, lagè lajounin ak lannouit la an chanbranl dé balistrad. Soua labri-n poko tonbé, lè sa-a li poko lannouit nèt, min li pa lajounin ankò. Soua lali-n poko fi-n alé, lè sa-a li poko lajounin min nou pa sa di li lannouit, pasé kòk gin tan bay touazièm rèl.

Lè sa-a nou di: kontradiksion an poko déplòtonnin zèl li. L-ap roulé 2 bò. L-ap sévré. Min nou sètin l-ap pran lari. Soua l-asouè, soua li jou. Lanjélis pa diré lontan. Youn kontradiksion gin 3 kafou li pasé: **kafou boujonnin, kafou mangonmin, ak kafou déchinnin.**

M-sètin n-konprann koulié-a pouki boukanié ak abitan ki tap viv Sindoming bò 1650 yo pat maltrété ésklav yo. Sé pa poutèt yo té pi bon pasé Karadé ni Praloto, non. Sé pasé youn ésklav nan youn jadin pat sa fè yo pè. Bò 1680, pami blan k-té gin Sindoming yo té gin 1 400 gason. Pami ésklav yo té gin 1 100. Sosiété-a tap boujonnin. Kontradiksion ésklav/mèt-ésklav la tap sévré toujou. Pa bliyé: **youn kontradiksion gin 3 kafou li pasé: kafou boujonnin, kafou mangonmin ak kafou déchinnin.**

Si nou konprann vérité sa-a, nou tou konprann youn sitiyasion mòl-mòl pa sa diré trò lontan. Kontradiksion sé bann maché pran: yo pa balansé anplas. Lanjélis pa diré tròp tròp. Poukisa mèt-ésklav fè ésklav yo travay? Pou yo sa fè lajan. Lè yo kòmansé fè lajan, ki sa pou yo fè pou yo gin plis lajan?

Yo gin 2 bagay yo ka fè:

1) al chèché plis ésklav mét sou sa k-tap travay déja
2) fè ésklav yo travay pi rèd.

Blan Sindoming pa fè ni plis ni mouins. An 1665 té gin kèk dékalion ésklav noua. Min, plis ané ap pasé, plis blan ap mét ésklav younn sou lòt, plis ésklav yo ap travay di... Plis ésklav yo pa kontan. An 1680 té déja gin 1 000 ésklav pasé nan Sindoming. An 1679, kontradiksion an potko minm rantré nan dézièm kafou, chodiè Lamèsi-a kòmansé suinté: youn group ésklav pran zam sou lèzòd Padréjan.

Sa sé youn vérité Listoua: **kontradiksion nan youn sosiété bijé vansé dévan.** Pou mèt-faktori fè lajan, fò gin anpil mounn k-ap travay é fò yo travay pi di chak jou. Pou mèt ésklav fè bénéfis, fò yo pran plis ésklav toujou é fò yo maltrété yo.

Pou youn sosiété vansé, fò fòs k-ap produi nan sosiété-a vi-n pi plis. Min plis fòs sa yo grandi, plis gin ésklav k-ap travay di, sé plis ésklav yo pa kontan.

Kidonk, bò 1680, kit nan Sindoming, kit nan lòt zilé

sou kontròl Lafrans yo, kontradiksion-an tap vansé.

Bò 1685, li kòmansé mangonmin.

**Lè fòs k-ap produi yo pran gonflé, kontradiksion pran kafou mangonmin, zòt parèt avèk laloua, dékrè ak régléman pou maré ti kochon nan kòd.**

An 1685 zòt lagé Kòd Noua-a nan lari.

Kòd Noua-a té gin 60 atik ladann. Gin dé lè younn répété sa youn lòt té di déja. Kidonk nou pap chita li yo grinn pa grinn, motamo, jan zòt ta vlé n-aprann li-a. Okontrè, n-ap òganizé sa n-ap li-a, n-ap mélanjé, n-ap déplòtonnin, pou nou ouè lavérité dèyè tout palé fransé sila-a.

## yoyo sé youn bon gason

Pou youn sistèm kinbé nan youn sosiété, fò sosiété sa-a réprodui, fò sosiété sa-a kontinié donnin minm kalité mounn li tap donnin yo, minm kalité klas yo... Pou boujoua manjé viann, fò gin bèf, fò gin kabrit. Pou gin bèf ak kabrit, fò bèf ak kabrit fè pitit. Minmman parèyman, pou youn sosiété mèt-ésklav/ésklav kinbé, fò ésklav yo travay tout tan. Kidonk, fò yo pa mouri pou granmèsi. Fò sosiété-a, **an minm tan l-ap krazé ésklav yo**, minnajé fòs ponyèt ésklav yo. Si tout ésklav té si tèlman travay yo té mouri apré 3 moua, mèt-ésklav pa tap gin tan rantré kòb yo, mèt-ésklav tap fè défisi. Si tout travayè faktori té travay si tèlman yo té mouri kou mouch nan malatchonn, gro boujoua pa tap gin prolétè pou travay pou yo, ni yo pa tap gin pratik pou achté machandiz yo. Sé sa ki fè yo bay travayè yo sanmdi ak dimanch. Sé pa poutèt yo "rinmin" yo, non!

Kidonk, nou dékouvri youn gro kontradiksion ki nan tout sosiété. **Pou klas anlè-a éksplouaté klas anba-a nèt-alkolé, fò klas anlè-a minnajé fòs kouray klas anba-a.**

## li vann viann...
## ...ak tout épis ladann!

Gin youn pakèt atik nan Kòd Noua-a ki té la pou konsèvé fòs ponyèt ésklav yo, pou sosiété-a té ka kontinié minmman parèyman. Loui 14 mandé pou yo pa koupé manb ésklav yo san rézon, pou yo pa krazé ponyèt yo, pou mèt yo ba yo manjé, bouè, dòmi (atik 22 rivé atik 27). Li mandé pou ésklav yo souflé lédimanch, pou mèt-ésklav yo pa séparé ti bébé ak manman (atik 6 - 7 - 12).

An vérité, Kòd Noua-a té mandé pou bay ésklav yo manjé, min an minm tan li té séré boulon yo. Youn ésklav pat gin piès doua. Yo té konsidéré-l tankou ninpòt ki byin mèt la, tankou youn choual, youn chyin, osnon youn chèz, youn tab. Kòd Noua-a té di konsa: **youn ésklav sé youn mèb**! Esklav yo pat gin doua ni achté ni vann (atik 18). Yo pat gin doua al nan Léta pou pèsonn minm si zòt té fè yo abi (atik 31). Yo pat gin doua poté ni zam ni «gro baton» (atik 15). Si yo té lévé min sou mèt-kay la, sou fanm-kay la, osnon sou pitit mèt-kay la, mèt-kay la té gin doua touyé yo (atik 33).

Kidonk mézanmi, nou jouinn 2 travay Kòd Noua-a tap fè nan Sindoming:
1) konsèvé fòs ponyèt klas anba-a
2) anpéché klas anba-a souké kò-l.

Min sa pat kont toujou pou zòt. Pasé, pou pran zam, pou frapé mèt la ak fanm li, fò lidé krochi pasé nan tèt ou, épitou fò gin dèyè. Ositou, Kòd Noua-a ranjé kò-l youn jan pou anpéché lidé révolision rantré nan tèt ésklav. Atik 16 la, karé baré, «défann ésklav plizié lakou fè réyinion, kit lajounin kit lannouit, kit sé pou mariaj, kit sé pou lòt rézon, kit sé kay youn blan, kit sé youn lòt

koté. Kanta réyinion sou gran chimin, osnon nan rakouin minm, sé pa palé». Atik la mandé pou yo bat ésklav ki pa obéyi laloua sila-a, é si yo rékòmansé... pou yo touyé yo. Atik 17 la koré paròl la: si mèt yo bay ésklav yo youn ti logal pou fè réyinion, fò mèt yo péyé sa.

## dappiyanp sou bonnanj

Mouin pa konn si nou konprann. Atik sila-a, zòt té fè li éspré pou bay tout ésklav yo maladi jé pété pandan 33 jénérasion. Savé k-ap étidié sa k-andédan tèt mounn ki fè yo pa bourik, fè nou konnin sé laparoli ki ridé youn nonm ak oun fanm réfléchi! Sé paròl tout vouazinay ki ridé vouazin réfléchi. Min pou vouazin palé, fò yo rankontré, fò yo réyini. Fèmin réyinion sé fèmin laparòl. Fèmin laparòl sé fèmin réfléksion. Fèmin réfléksion sé fèmin libèté...

Kòd Noua-a fè dappiyanp sou bonnanj ti nèg d-Ayiti. Pou nou konprann dappiyanp sa-a byin fò n-konn jan kolon yo té séparé ésklav nan Sindoming. Kolon yo té fè éspré pa mét pliziè ésklav ki sot nan youn minm tribi Lafrik ansanm. Ositou ésklav ki té nan youn minm lakou pat sèvi minm loua, ni yo pat palé minm lang. Kolon yo té fè sa pou yo té fouré lidé pa yo, lang pa yo nan tèt ésklav afrikin Sindoming yo. Min ésklav yo bay kolon yo payèt. Yo pran lang kolon yo, yo plòtonnin-l nan youn pakèt lang afrikin épi yo mété kréyòl kanpé. Yo pran rélijion kolon yo, yo vlopé-l ak rélijion pa yo épi yo mété vodou kanpé... Sé sa ki fè anpil movè jé pa vlé ouè ni kréyòl ni vodou.

Atansion, sé pa pran m-ap pran ni pou kréyòl ni pou vodou. Nanpouin lang ki miyò pasé lòt. **Ti zòreỳ natif-natal ranjé kò yo pou bay pèp la manti nan bon jan kréyòl.** Nanpouin rélijion ki miyò pasé lòt. **Zòt sèvi ak**

**vodou-a tou pou monté sou do ayisyin** . Min vlé pa vlé, kréyòl ak vodou sé 2 prémié gro batay travayè sou tè d-Ayiti ginyin sou kolon étranjé. Min, an nou tounin sou Kòd Noua-a...

Lè nou konnin jan yo té séparé afrikin yo nan Sindoming, nou ouè pi byin ki jan Kòd Noua-a tap chèché maré ésklav yo. Lè Kòd Noua-a déklaré li vépa ésklav réyini, minm si sé pou fété mariaj, sé kòm si li té pran nanm pèp la, li mété-l nan youn ja, l-antéré-l anbab tè.

Laparoli sé younn nan doua tout nonm ak tout fanm fèt avè-l. Sé doua pou di : «Bonjou kòmè», pou kòmè di: «Kouman nou yé». Sé doua pou réponn ak lajoua: «Pa pi mal non, makòmè, min si nou mét ansanm lajounin démin va pi bèl».

## kasé fèy kouvri sa

Kidonk, nou dékouvri 3 travay inpòtan Kòd Noua-a tap séyé fè pou klas anro yo nan Sindoming:

1) Kòd Noua-a té la pou minnajé fòs kouray ésklav yo
2) Kòd Noua-a té la pou anpéché ésklav yo pran zam
3)Kòd Noua-a té la pou pèmèt kolon yo fè dappiyanp sou léspri ésklav yo, pou anpéché ésklav yo réfléchi sou problèm yo.

Sé pou minm rézon sa-a ki fè Kòd Noua-a té mandé pou mèt-ésklav batizé ésklav yo. Gin youn pakèt atik nan Kòd Noua-a ki tap séyé fè kolon konvèti ésklav yo, pasé zòt té konnin anpil lidé k-nan Labib la té ka ridé ésklav yo vi-n pi dosil. Min Labib la tou gin kontradiksion pa-l. Li di fò ti nèg obéyi laloua, min li di tou: tout mounn sé mounn (pitit Bondié). Kolon Sindoming yo té konprann kontradiksion sa-a. Yo té konnin gin moso nan Labib la ki pat fèt pou ésklav yo. Yo té konnin gin anpil atik nan Kòd Noua-a ki té la pou laparad.

Pou yo té ka pozé pat sou Lafrik, sou Lamérik, pou yo té ka alèz pou maspinin ésklav , kolon an Éròp yo té fè kòm koua sé konvèti yo té vlé konvèti lòt pèp ki sou latè. Minmmam parèyman jodi-a, pou yo ka sousé ti péyi alèz, youn kolonn péyi malfini pran pòz sé édé yo vi-n édé ti nèg... Yo fè sinakoua a min gòch, yo fouré min nan manjé-n ak min douat. Atik nan Kòd Noua-a ki tap palé sou rélijion yo, sé té bèl flè santi lafiant, mannigèt jandam. Yo té la pou pèmèt kolon Sindoming ak boujoua an Frans konfésé, kominié, san konsians yo pat réproché yo, san lòt péyi (san lòt klas nan pròp péyi pa yo) pat protésté. Yo té la pou ridé lésklavaj kontinié ak bénédiksion légliz.

Sé youn kontradiksion ki nan anpil laloua: pami tout régléman sanginè yo, **gin régléman ki la pou bay klas anro yo bèl figi, pou kasé fèy kouvri sa.** Katriyèm travay Kòd Noua-a nan Sindoming, sé kouvri li tap kouvri éksplouatasion ésklav yo.

## chak koukouy kléré pou jé-l

Min sa pat kont toujou sou zòt. Zòt pat vlé ésklav réyini ak ésklav, min zòt pat dakò tou pou afranchi ridé ésklav. Okontrè, Kòd Noua-a té fè ti difé boulé pou ésklav rayi afranchi. Yo té gin doua touyé ésklav ki té lévé min sou afranchi (atik 34). E si youn afranchi té ridé youn ésklav sové, afranchi sa-a tap péyé-l chè.

Kòm, nan sosiété Sindoming nan, touaka afranchi yo té milat, atik sa-a mété youn yi-ng yang pami nèg nouè ak nèg milat. Li fè nèg nouè rayi milat. Li fè milat rét louin nèg nouè. Kanta nèg nouè ki té lib yo, soua pasé manman yo té lib, soua pasé mèt yo té lagé yo, laloua sa-a vi-n fòsé yo pa okipé ansyin zanmi, pou chak koukouy kléré pou trou jé-l.

Sizièm travay Kòd Noua-a tap séyé fè nan Sindoming, sé té **simin divizion pami ésklav ak nèg lib** pou gro kolon blan té ka galonnin alèz.

Min kozé afranchi-a pa fini la. Sékrétè Loui 14 yo té konnin afranchi yo té kouto 2 bò. Si yo té kolé tèt ak ésklav sa pa tap bon pou kolon yo, min si yo té kolé tèt ak kolon yo nètalkolé, sa ta ka pa bon pou Lafrans. Yo té ka mét ansanm pou éksplouaté ésklav san Lafrans pa manjé nan grès kochon an. Kidonk, atout atik 57-59 yo té di: afranchi égal égo ak blan, atik 58 la (nan mitan) té di: si afranchi manké ansyin mèt yo déga, fò yo pini yo sévèman.

## kasé kòd

Mézanmi, m-pa konn si n-ouè sa, min laloua pa sinp jan yo vlé fè n-kouè-a. **Laloua sé youn zam nan min klas opouvoua yo pou kinbé sosiété-a ting fas.** É zam sila-a frapé plizié koté, plizié mannié. Nan Sindoming, Kòd Noua-a té la:

1) pou ridé réprodui fòs kouray ésklav yo
2) pou anpéché ésklav yo jouinn okazion révolté
3) pou anpéché ésklav yo réfléchi sou sitiyasion yo
4) pou fè ésklav yo vi-n dosil
5) pou kasé fèy kouvri éksplouatasion ak krim kolon yo
6) pou anpéché lòt klas (ak lòt katégori) pran pozision pou ésklav yo
7) pou anpéché nèg lib kolé tèt ak blan kont boujoua fransé yo.

Mézanmi, min nannan Kòd Noua-a. Késion pou nou ta mandé koulié-a sé èské yo té obéyi laloua sa-a? É késion sa-a trinnin youn lòt: sa k-fè yo suiv youn régléman, sa k-fè yo pa okipé youn lòt?

Nou déja konnin laloua sé youn kòd klas anlè-a (òs-

non klas anlè yo) mété pou maré klas anba-a. Min nou konnin tou plis bonm poua Lamèsi-a pran chalè sé plis lafimin monté.

Ositou, plis kontradiksion fondalnatal sosiété-a ap vansé nan chimin mangonmin, sé plis klas anba-a soti pou vag laloua.

Lè sa-a, prémié jès klas éksplouatè sé fè kalé klas anba-a. Tout mounn konnin si Ti Piè pa suiv laloua, Ti Piè pral nan prizon. Sa sé younn. Min yo pa fouti mété tout youn klas nan prizon. Kidonk, si atout sa, klas anba-a kontinié voyé pié, klas anlè-a gin 2 bagay li kapab fè:

1) Li ka ralé kòd la pi séré pou pa bay klas anba-a youn ti chans réspiré, jan sa fèt o Chili pa égzanp.

2) Li ka filé kòd la pou pété klas anba-a, pou fè klas anba-a konprann li gin doua alé koté li vlé. Min sé pa vré, li pa janm démaré kòd la, sé lonjé sèlman li lonjé-l, jan sa fèt Nouyòk pa égzanp.

Nan Sindoming, soti bò 1700 rivé 1791, klas anlè yo (gro kolon yo) séyé joué ak kòd la tankou timounn piti ki mélé ak youn kap nan toubouyon. Yo filé, yo ralé, yo fè tèt. Anyin pa bay. Yo ralé sou kòd la pi fò. Yo parèt ak atik ki té pi rèd toujou pasé Kòd Noua-a. Min, kontradiksion yo tap bouyi, é youn klas y-ap éskplouaté, sé pa ninpòt ki kap! Sé youn kap ak jilèt nan ké-l! An 1791, sa ki rivé? Kap la kasé kòd.

Nou vlé konn kouman sa rivé? Nou vlé m-di nou, mézanmi ki kalité siklòn Azèl ki té pasé sou Sindoming? Inbin, chita, kouté... Lamèsi, ban-m ti tak té koton ankò. Paròl sa-a mandé réfléchi...

# 3. Banm janm pran kann

*Jakomèl ou ginyin léta*
*ou ginyin léta*
*minis Zaka*
*nan pouin jistis o!*
*Ou-a prété-m youn chèz*
*pou m-chita*
*pou m-founi jé-m*
*pou m-gadé yo…*

Profésè sètifika fè tout timounn lékòl konnin té gin 3 klas nan Sindoming:: BLAN, ÉSKLAV AK AFRANCHI. É sé pa fòt profésè yo... Sé sa yo té aprann lékòl, sé sa ki ékri nan liv la. Min mézanmi, si n-réfléchi, n-ap ouè non klas yo dépaman. Lò youn mounn montré-m youn blan, mouin poko konnin sa blan sa-a ap rinmèt nan sosiété-a. Èské l-sé komèsan? Èské l-sé profésè? Èské komèsan ak profésè sé minm? Non. Kidonk lè zòt di nou BLAN osnon MILAT, li di nou ki **RAS** mounn nan, òsnon ki **KOULÈ**-l, min li poko di-n **KLAS** li.

Gin dé lè, zòt pa di «milat», li di «afranchi» (òsnon nèg lib). Sa pa pi mal, zot fè progrè. Min sé poko paròl la sa. Lè mouin konnin Jak sé «nèg lib», mouin sètin li pa youn ésklav. Min mouin poko konnin toujou si l-ap maché mandé charit osnon si l-apé broté chay. Li sé nèg lib, oké. Èské l-sé kòdonié? Èské l-gin bitasion? Eské kòdonié ak mèt-bitasion sé minm? Non. Kidonk, lè zòt di **afranchi** osnon **nèg lib**, li bay sitiyasion nèg la dévan laloua, li poko di-n ki travay li nan sosiété l-ap viv la. Li poko di-n KLAS li .

An jouèt konsa, m-pa konn si n-ouè tribilasion élèv (ak profésè) sètifika, valè kout boua yo pran (valè kout boua yo bay), pou aprann youn kolonn manti.

## 1 zilé, 2 péyi

Réjété klas zòt yo sé younn, jouinn klas ki té la tout bon vré nan Sindoming nan sé 2. Prémié jèfò pou n-fè, sé chèché pou n-chèché konnin kouman sosiété-a tap

roulé, ki aktivité ki té rapòté kòb, koté lajan an té soti pou louvri biznis sa yo, ak nan pòch kilès mounn bénéfis yo té alé.

Blan fransé désann Sindoming dépi bò 1625. Min zilé-a pat janm pou yo dévan laloua. Sé Kristòf Kolon ki té fè dappiyanp sou li an 1492. É lè sa-a, Kristòf Kolon tap travay pou Léspay. Ositou, zilé-a té sansé pou Léspay. Min lè panyòl yo fi-n pran tè indyin yo, Ispaniola — sé konsa yo té rélé Ayiti — pat si tèlman intérésé yo ankò. Piti piti panyòl bouazé, blan fransé fouré pié pi fon. An 1697 Léspay siyin papié bay Lafrans moso nan zilé-a, moso ki péyi pa nou jodi-a. Lòt moso-a, sa Léspay té kinbé-a, sé li nou rélé Dominikani jodi-a.

Moso papié Léspay bay Lafrans an 1697 nan bouk Risjouik la inpòtan, pasé sé li ki té pèmèt kolon fransé yo fè chou é rav nan Sindoming ak kè pozé. Sé prémié foua péyi Kaonabo-a té séparé, é kout bistouri sa-a pral travèsé tout istoua nou ak istoua pèp dominikin an Kout bistouri sa-a pral fè san dominikin koulé sou Bouayé, sou Soulouk... Kout bistouri sa-a fann zantray travayè ayisyin sou Touilyo, sou Balagè... Kout bistouri sa-a ap pousuiv nou jouk jodi-a pasé gin mové jé ki vlé fè nou konprann pèp dominikin an sé lénmi-n.

## 1 bitasion, 2 bitasion, 3 bitasion...

Tèt kolé 1697 la té bay Lafrans lèz li pou éksplouaté moso Ispaniola panyòl yo té kité pou flibistié ak boukanié yo. Ositou, nan kòmansman ané 1700 yo, Sindoming chanjé figi nètalkolé. Mèt-bitasion sispann planté kakao. Angiz yo kontinié planté anpil digo, koton, kafé, ak viv, pi fò ladan yo tonbé charé kolon pòtigè ak olandè ki tap planté kann nan Brézil. Yo planté kann, yo planté kann, yo planté kann. Sé pa ti planté yo planté. Tout lòt danré yo pèdi fil. Yo fè moulin sou bitasion yo, y-achté

chòdiè pou yo fè sik . Komèsan ki tap viv an Frans té dispozé mété lajan nan sik ki tap sot Sindoming. An 2 tan 3 mouvman, aktivité péyi-a chanjé. An 1717 té gin 100 moulin kann nan Sindoming. An 1724 (7 an apré) Okap sèlman té gin 200. An 1789 té gin bò 800 bitasion ki té chita sou biznis kann. Ositou blan vòlè tè blan. Bitasion k-té rélé bitasion pat janmin pi piti pasé 100 karo tè. Gin bitasion k-té méziré nan zòn 500 karo tè! Lè fini, sé pa ni 1 ni 2 ésklavki ka kinbé youn jadin kann. Ositou, blan voyé chèché nèg nan Ginin, nan Kongo, Daromé, Angola ak oun dal lòt péyi Lafrik. An 1680 té gin 2000 ésklav nan Sindoming. An 1700 (20 an apré) té gin 20 000 ésklav (10 foua plis). An 1726 té gin 100 000. An 1789 té gin bò 600 000 ésklav ap bouriké nan Sindoming sot 5 è dimatin rivé 11 è di soua!

## joké pa kinté

An vérité, aktivité kann nan chanjé figi Sindoming.
1) youn **sèl** danré pran plas **plizié** lòt
2) **gro bitasion** pran plas **plizié** ti bitasion
3) vi-n gin plis **atélié**
4) vi-n gin plis **ésklav** (Angajé disparèt)
5) ésklav yo travay **pi rèd**

Min sa pa vlé di kat la té rébat. Sa pa vlé di tou té gin révolision. Okontrè. Tout chanjman sé chanjman min tout chanjman pa minm. Tout chanjé chimiz pa révolision. Chanjman k-té fèt nan Sindoming yo angiz yo té fè **sitiyasion an** miyò, sé pouvoua klas anlè yo yo té chita. Bitasion té vi-n pi gro, ésklav té travay pi rèd.

Poutan profésè klas ségond rélé épòk sila-a «Révolution de la Canne à sucre» (Révolision kann nan). Mouin pa janm konprann pouki. Eské sé kann yo k-té

kanpé, ki té fè youn révolision? Eské klas ki tap kontrolé péyi-a té tonbé? Pasé révolision sé lè klas ki tap kontrolé péyi-a tonbé épi lòt klas monté: 1789 an Frans, 1804 an n-Ayiti. Eské lè klas anlè-a koré pouvoua-l ak lajan-l, yo rélé sa «révolision»? Sa sa vlé di «Révolution de la Canne à Sucre»; «Révolution industrielle» «révolution scientifique»; «révolution électronique», révolision isit, révolision lòtbò»? Osnon èské **révolision** tounin youn pas patou tankou joké nan jouèt bézig pou bay tout vié 40 valèt youn chans pou yo monté sou tab. Erézman, joké pa kinté...

## maladi nan san

Min kité paròl détounin pou n-répran chimin vérité... An vérité sistèm bitasion sik la parèt nan Sindoming ak mak fabrik li yo:

1) GRO BITASION

Mak fabrik sa-a trinnin youn gro problèm avè-l: pa fouti gin anpil ti jadin, é mounn k-ap travay tè-a pa fouti joui bénéfis travay yo nan sistèm sa-a.

2) LÉSKLAVAJ

Lésklavaj sé youn mak fabrik sistèm brézilyin an pasé pou bitasion sik yo rapòté fò gin **anpil travayè k-ap travay kou bourik**. Lésklavaj té métòd ki té pi fasil nan tan sa-a pou kolon blan yo jouinn anpil travayè ki tap bouriké gratis! Grandon pòtigè yo ki té lansé sistèm sa-a nan Brézil, té konn ap répété: «Si pa gin ésklav pa gin sik, si pa gin sik pa gin Brézil». Minmman parèyman, si pat gin ésklav, Sindoming pa tap Sindoming.

3) KILTI DANRÉ

Jadin kann yo pran anpil plas. Atélié yo tou. Lè fini yo rapòté anpil. Ositou, lè sistèm bitasion sik la pran chè nan youn péyi, mèt-bitasion pa gin ni **plas ni intérè** planté lòt danré sou tè yo. Yo pa planté viv ditou.

4) DÉPANDANS

Min, si youn péyi ap planté kann sèlman (osnon kann ak kafé sèlman) sé pa fouti pou abitan natif-natal li yo. Li sètoblijé vann sik (ak kafé) sa-a lòtbò dlo. Li sètoblijé achté pi fò machandiz abitan natif-natal yo bézouin yo **lòtbò dlo**. Li sètoblijé sou lobédians gro péyi k-ap vann li machandiz sa yo.

Flibistié ak boukanié yo pat fè dappiyanp sou Sindoming pou boujoua fransé té ka joui avantaj bab é moustach. Min sito sistèm bitasion sik la pran chè, Sindoming vini tout bon vré anba pat boujoua fransé. Yo voyé komisionè yo mété lòd, vann ésklav, vann machandiz, achté sik.

Paròl sa-a inpòtan anpil! Pou instalé sistèm bitasion sila-a nan youn péyi:

- fò gin gro bitasion
- fò gin ésklav (osnon lib k-ap bouriké kou ésklav)
- fò péyi-a pa planté anpil kalité danré, fò li pa planté viv
- fò li sou lobédians lòt péyi.

Maladi sila yo té nan sistèm nan dépi 1570, lè li té kòmansé boujonnin nan Brézil. Maladi sa yo la toujou, nan Brézil, nan Kolonbi, an Ayiti étsétéra, tout koté sistèm «engenhos» la pèsisté, minm si li mété-l alamòd, tout koté li kité tanpon-l, minm si sosiété-a pa parèy tèk an tèk ak Brézil 1600 an, osnon Sindoming 1700 an.

## atansion chofè...

Nou jouinn **aktivité fondalnatal** sosiété Sindoming nan: planté kann, fè sik, vann sik. Nou jouinn 4 mak fabrik aktivité sila-a ak tout problèm yo té trinnin. Inbin, an vérité, nou vansé jouinn **kontradiksion fondalnatal** sosiété Sindoming la ak klas sosial ki tap viv kontradik-

sion sila-a. **Kontradiksion fondalnatal youn sosiété sé youn kontradiksion ki gin rasi-n li nan aktivité fondalnatal sosiété-a, youn kontradiksion ki poté mak fabrik aktivité sila-a, youn kontradiksion ki pa fouti disparèt san sosiété-a pa chaviré tèt anba.**

An nou tounin gadé mak fabrik aktivité fondalnatal la:

Mak fabrik niméro 1: gro bitasion
Mak fabrik niméro 2: lésklavaj

An vérité, nan 2 mak fabrik sa yo nou jouinn 2 pami klas ki tap viv kontradiksion fondalnatal Sindoming lan. Si gin «gro bitasion» fò gin **mèt-gro-bitasion**, si gin lésklavaj» sa vlé di gin **ésklav**.

Kidonk, pami klas ki fè tiron ralé sou kontradiksion fondalnatal Sindoming lan té gin:

1)Ésklav yo; mounn ki tap fè sik (ak kafé-a)
ki tap planté kann, okipé moulin, bouyi siro

2) Mèt (gro) bitasion yo
mounn ki tap fè bénéfis sou sik la, ki tap fòsé ésklav yo travay sou bitasion yo.

Nou konprann alèz kounié-a, valè érè n-tap fè si n-té pran **blan** pou youn **klas**. Nou tap pasé sou koté kontradiksion fondalnatal la, pasé **tout blan pat mèt-bitasion é tout mèt-bitasion pat blan.** Nou pa tap ouè non plis tout **kontradiksion anba vant** ki vi-n kroké kò yo sou kontradiksion fondalnatal la. Époutan, kontradiksion anba vant yo inpòtan. Yo pa mouin inpòtan pasé kontradiksion fondalnatal la. Nou pa kouè-m?

Si zòt montré nou kamion bòs Filojèn nan, sa ki fè okazion Pòtoprins Okap la, épi li mandé nou ki piès nan kamion an ki pi inpòtan, si sé motè-a osnon volan an, osnon frin yo, sa n-ap di? Pa réponn, pasé sé nan pèlin zòt soti pou l-pran nou. Sé vré, sé motè-a ki bay kamion an fòs pou grinpé Pilboro, min san volan an ak tout frin yo, fòs sa-a pa tap itil anyin. Kamion an ta pral nan falèz! Inbin makòn kontradiksion anba vant yo tankou

volan ak frin kamion bòs Filojèn nan. Jou yo pran dérayé, kontradiksion fondalnatal la chaviré.

## pézé frin!

Kidonk, sé trè byin si nou jouinn 2 pami klas ki tap fè tiron ralé sou kontradiksion fondalnatal la. Min fò n-fouyé ganmèl la pi fon. Fò n-chaché ki lòt klas ki tap bat kò yo nan sosiété Sindoming lan. Anpitou, fò n-antré nan mitan klas yo, pou n-mété chak **group** nan ròl li, nan katégori éspésial koté l-ap travay pou klas li-a. Pasé youn klas sosial, sé tankou youn ékip foutbòl: li gin plizié katégori.

Klas mèt (gro) bitasion yo té gin 2 katégori:
1) mèt-bitasion blan yo
2) mèt-bitasion milat yo.

Inpé nan mèt-bitasion blan yo té janbé an Frans al joui lajan yo, al ouvri biznis ak bénéfis yo. Pi fò mèt-bitasion milat yo té rét Sindoming.

## si milat pòv sé nèg milat rich sé blan?

Fò nou pa sézi si m-tounin ak paròl "blan", "milat", "nèg lib" sa-a. Nou pa di mo sa yo pou nonmin non youn **klas** sosial. Nou sité non yo pou di ki katégori ki té anndan minm klas sosial la. Pasé andédan minm klas la, toujou gin plizié katégori. Toujou gin plizié kontradiksion anba vant k-ap bouyi. Mèt-bitasion nan Sindoming pat gin minm pozision (ni minm intérè) sou divès késion. Blan ki té gin bitasion pat vlé ouè milat rich yo. É jou fèt la gaté Sindoming, mèt-bitasion blan yo pat fè minm rout nètalkolé ak konpayèl yo, mèt-

bitasion milat. Poutan ni younn ni lòt tap fè chimin klas yo, chimin youn katégori éspésial pami klas mèt-bitasion yo.

Té gin youn pakèt **kontradiksion anba vant** nan sosiété Sindoming la, é sé pasé yo dérayé, volan pa bay, frin pa mòdé, ki fè kamion Filojèn nan chaviré prémié Janvié 1804.

## tout ésklav sé ésklav min tout ésklav pa minm

Minm jan tout mèt-bitasion pat parèy la, tout ésklav pat parèy non plis. Sé vré, pi fò ladan yo tap travay nan jadin ak atélié, min té gin lòt katégori, é katégori sa yo lakòz youn pakèt lévénman pasé jan yo pasé-a. Té gin **ésklav kay**. Ésklav kay yo té doméstik, inpé té gin métié nan ponyèt yo. Yo té tandé mèt yo palé. Yo té gin youn lidé sou sa ki tap pasé nan lòt péyi. Té gin **kòmandè** tou, ki tap bat ésklav parèy yo, min ki té gin plis logal pou kouri nan boua-a, pasé blan té véyé yo mouins. Té gin **ésklav lavil** ki té konnin valè lajan, pasé yo tap travay kòm kòdonié, fèblantié, kuizinié, mason...

Katégori sa yo inpotan anpil, pasé yo ékspliké youn pakèt poukisa nan Istoua Ayiti. Koté chèf révolision an té sòti? Poukisa Boukmann, Tousin, Biasou, té pami nèg ki tap pot labanié yo? Poukisa, pami tout chèf yo, sé yo minm ki monté pi ro? Poukisa yo rivé fè dappiyanp sou maron yo? Poukisa lè yo rivé opouvoua rès ansyin ésklav yo pat kontan?

Inbin, fò n-pa pè di sa : pasé yo té gin frotman, ésklav lavil yo ak ésklav kay yo té pi okouran pasé lòt, min sé **sitiyasion yo nan sosiété-a** ki té ba yo okazion aprann plis pasé lòt yo. Pa égzanp, yo té aprann joui libèté.

Sa k-pasé? Gin nèg ki sézi? Kom ki diré yo pa «aprann» joui libèté? Inbin nou pa konn sa yo rélé lésklavaj. Lè youn pèp nan sitiyasion koté li pa gin doua bat jé-l san li pa pran baton, lè gin jénérasion k-lévé, lè gin jénérasion k-mouri anba diktati sa-a, anba régléman kou Kòd Noua-a ki té défann ésklav sanblé minm pou sérémoni mariaj, gin youn jou ki rivé, pèp la bliyé gou libèté. Atansion, sa pa vlé di li rinmin sò-l! Sa vlé di jinn gason ak jinn fanm 20 an pat janm gin tan joui libèté soti la rivé la, di sa yo vlé sou zotobré minm si sé lavérité. Sitiyasion sa-a tris anpil, min fò n-pa kouè l-pa égzisté, pasé sé li minm k-éksplike youn kolonn poukisa nan Istoua péyi nou. Min tou, youn sitiyasion konsa pa fouti diré pou létènité. Nan pouin lapriyè ki pa gin amèn. Pou sistèm nan kinbé, fò li filé kap la. Sé sa ki fè gin ésklav mèt yo té bijé bat plis kòd... Min, zonbi gouté sèl, Bouanèf chanjé figi. An vérité, lè ésklav ki té gin métié kòmansé bat zèl yo, lè ésklav lavil tandé jan sa fèt lòt péyi, lè nèg ouè jan zotobré viv, anvi libèté monté. Pa gin manti nan sa.

## Iistoua pa gin péché vénièl

Ositou, nan Sindoming, youn pakèt chèf révolision an té nan katégori ésklav ki té rékòmansé aprann joui libèté yo. Boukmann té youn ansyin chofè, ansyin kòmandè. Tousin té gadyin lakou, lèfini li té chofè. Li tap fè va é vyin sot nan bitasion al lavil. Ki pi rèd, mèt li té rivé nonmin-l résponsab travay tout lòt doméstik yo, youn djòb blan té konn fè nan sètin bitasion... Bonkou nan kòmandè Mòn Rouj, Linbé ak Lakil yo té sanblé ak Boukmann, é Brayann Édouads di: «**Pi fò nan chèf** (ésklav rébèl) **yo té doméstik, afè yo té miyò pasé pa lòt. Yo té fèt é grandi anba vant fanmi mèt kay la**».

Paròl sa-a mandé réfléchi, pasé gin youn kontradiksion k-ap kaché kò-l dèyè bèl rad. Sé pasé sitiyasion ésklav-kay yo, ésklav-lavil yo ak kòmandè yo té miyò ki fè yo té ka kondi lòt yo. É si jodi-a n-ap pozé késion tout bon vré, si n-ap pézé maling pou nou fè pi soti, fò nou pa pè vérité sa-a. Sa pa vlé di ésklav lavil, ésklav kay ak kòmandè yo té pi révolisionè. Sa pa vlé di non plis pou youn ésklav té fè révolision fò li té fè chin nan pié blan. Fò n-pa bliyé **sé kontradiksion fondalnatal la ki pousé kamion Filojèn nan.** Sé ésklav jadin ak ésklav atélié ki té motè révolision an. Min lòt ésklav yo té antré kò yo, jan pa yo, tèk an tèk ak sitiyasion éspésial yo té gin nan sosiété-a.

Si n-ap gadé sa ki sot pasé Viétnam ak Kanmbòdj, n-ap ouè plizié ansyin sèjan lamé réyaksionè yo rantré nan kan révolision an. Sa pa vlé di yo pat sèjan tout bon. Min, si pa gin majò, pa gin sèjan, é sé pa tou lé jou sèjan fè rout majò... Listoua pa gin péché vénièl.

Listoua pa gin péché vénièl, min chat pran nan dlo cho, li kouri pou dlo frèt. Sa k-pa sou pi-nga-l, sé li minm trò ta baré. Mézanmi, nou konnin tout kontradiksion gin 2 bò. Fò n-chèché révè paròl sa-a.

Youn katégori osnon youn klas ki gin plis konésans politik gin anpil chans pou pran tèt révolision an. Min, minmman parèyman, li gin anpil chans tou pou li lévé kokin sou do lòt yo. Li gin anpil chans tou, pou lè match la fini, li sové ak boul la, l-al fè pròp ékip pèsonèl pa-l... Sé sa ki kòz, nan anpil révolision, sètin klas ak katégori réparèt, ak youn mas nan figi yo, pou yo joui avantaj yo té dòmi révé anvan batay-la té pran chè. Sé sa ki pasé Sindoming. Sou gouvènman Tousin, youn group ansyin ésklav kay, ansyin ésklav lavil, mélé ak kèk lòt nèg lòt klas yo (atizan, mèt-bitasion), kòmansé youn dappiyanp. Dappiyanp sila-a kontinié pandan lagè lindépandans. Dékabès fèt sou do pèp la. Kidonk, lè n-ap

kouri rélé: viv «klas mouayèn», viv «intéléktièl progrésis», viv «téknisyin», fò n-pa bliyé ditou nèg sila yo sé konpayèl ésklav kay, ésklav lavil ak atizan Sindoming yo... Yo cho pou poté labanié, min pèsonn pa janm fi-n sètin koté y-ap minnin bann nan.

## maton pa kanpé bò ronn

-Krik?
-Krak!

Vouala, sé té youn ti gason ki tap gadé jouèt mab. Min angiz li gadé ronn nan, liy opa-a, liy pilat la ak tout mab yo, sé boulpik yo sèlman l-ap véyé dépi pati-a kòmansé. Téké, li la. Sikon, li la. Mò rèd, li la. Jé-l pa janm kité boulpik yo. Inbin, ki sa k-pasé? Jouèt la fini, li pa ouè sa. Sètin, chak foua boulpik yo fè pouin, li ouè youn mab sot nan ronn nan. Min li pat janm chaché konnin konbin mab ki té gin antou, ni konbin mab ki té rété. Afòs jé-l kolé sou boulpik, jouèt la pasé la-a dévan jé-l, li pa konprann ni pié ni tèt.

Minmman parèyman, lè n-ap gadé chyin manjé chyin k-ap fèt nan youn sosiété, si n-chita sou boulpik yo sèlman nou pap konprann anyin nan jouèt la.

Nèg ki maton tout bon vré pa janm rét akroupi tout tan. Détanzantan, yo fè youn ti kanpé, yo gadé, yo fè bak, yo gadé ankò, yo pasé min atè. Sé pa pou gránmési. Si you mounn vlé konprann tout bon, fò li gadé tout jouèt la, dépi opa rivé nan ronn. Sé nan pozision grizon éfè tout chélèn chita.

Nan Sindoming, té gin youn pakèt mounn ki pat boulpik, min ki té joué nan jouèt la. Yo pat gin bitasion, yo pat gro négosian, min yo pat ésklav non plis. Sé pa yo k-

té chèf sistèm nan, min sé pa yo non plis ki té poté chay la. Prèské tout sosiété gin youn digdal mounn konsa, ki pa fi-n ni anba ni anlè. Yo rélé yo **klas mouayèn** pasé yo chita nan mitan. Klas mouayèn nan gin mak fabrik li: li toujou sou mank. Sé sistèm nan k-pèmèt li viv, min l-ta ka viv pi byin toujou. L-ap sousé zo klas anlè-a min l-ap soutni tròkèt klas anba-a. Li nan mitan tiron ralé k-ap fèt nan kontradiksion fondalnatal la. Plas sila-a inpòtan anpil, pasé klas mouayèn nan joué nan jouèt tou 2 klas fondalnatal yo. Yo chak ap ralé youn pouint kòd, klas mouayèn nan ralé nan mitan. Li tankou kouto-famasi: bonbon sé pa-l, savon sé pa-l, min piès ladan yo pa pou li...

Nan Sindoming, klas mouayèn nan té gin ni blan, ni milat, ni nèg noué: chapantié, kouafè, jandam, mason, ti anplouayé Léta, lésiviè, gadkòt, koutiriè... Si nou gadé byin, sa fè plizié métié, min sa fè youn grinn klas pasé tout aktivité sa yo gin minm mak fabrik la: sé pa yo ki aktivité fondalnatal sosiété-a, min yo bijé la pou sosiété-a kanpé. **Aktivité klas mouayèn nan, sé youn makòn aktivité ki pèmèt aktivité fondalnatal la kontinié.** Klas mouayèn nan pa **arébò** , aktivité-l yo makonnin ak aktivité fondalnatal la. Fò gin bòs chapant pou fè atélié, fò gin mékanisyin pou izi-n yo maché, fò gin jandam pou fè lamayòt, fò gin profésè pou fè n-vi-n dosil, fò gin doktè pou di-n ki maladi n-soufri. Kòm ki diré sosié-té-a lagé youn chay aktivité sou do klas mouayèn nan, pou pèmèt klas anlè-a gin tan dévann pou l-joui lajan-n, pou pèmèt klas ki anba-a gin tan dévann pou l-bouriké.

Poutèt mak fabrik sila-a, pozision sou mank li kouinsé kò-l la, klas mouayèn nan toujou ap bouyi.

Nan Sindoming, klas mouayèn nan té gin kontradik-sion anba vant pa-l. Préjijé té fè kinkin. Milat pat vlé ouè noué, noué pat vlé ouè milat, blan pat vlé ouè ni younn ni lòt. Préjijé nan klas mouayèn nan té pi fò toujou pasé nan lòt klas yo, pasé youn blan osnon youn

milat ki nan klas mouayèn nan konnin sé figi-l sèlman ki ka fè-l pran pié sou youn nouè ki nan minm sitirasion an. Minmman parèyman, jouk jounin jodi-a, youn kolonn fanm po klè joué sou lèt ki nan kafé yo pou yo janbé papòt nèg rich. É gin vouazinay ki di-m: youn pakèt gason fè parèy.

...Min sé pa tout. Non sèlman klas mouayèn nan té gin problèm anba vant li, li té gin problèm tou ak lòt klas yo. Nèg nouè ak milat yo tap trousé nin yo sou lòt klas yo, min anminmtan tou, yo té rayi sò mèt-bitasion ak gro négosian. Ē plizié nèg nouè klas mouayèn nan té la bòkot ésklav, dépi nan kòmansman lagè kont kolon yo.

Minmman parèyman, **blan klas mouayèn yo pat pran nètalkolé pou grandon mèt-bitasion yo, ni pou gro négosian bòdmè**. Okontrè, yo té toujou nan brasé kò, yo tap bay sistèm nan bourad. Anpil léktirè rélé blan klas mouayèn yo **ti blan**. (N-ap rélé yo **blan mannan** tou.)

oua rétiré po-m
oua jouinn bab
oua rétiré bab mouin...

An n-égzaminé sa n-aprann anvan n-pousé pi louin. N-aprann té gin 2 klas nan Sindoming ki tap fè tiron ralé nan kontradiksion fondalnatal la: **mèt-bitasion** yo ki tap éksplouaté **ésklav** yo. Nou dékouvri tou, nan mitan tiron ralé sa-a, té gin youn **klas mouayèn** ki tap fè fòs koté. Nou rékonèt youn makòn kontradiksion

1) kontradiksion fondalnatal sosiété-a:
   mèt-bitasion/ésklav
2) kontradiksion anba vant sosiété-a:
   klas mouayèn/ésklav
   klas mouayèn/mèt-bitasion...

3) kontradiksion anba vant klas yo:
mèt gro bitasion/mèt ti bitasion
ésklav lavil/ésklav jadin
ti blan klas mouayèn/nèg nouè klas mouayèn etc.

Min èské sé tout klas yo sa? Pa gin aktivité nan youn sosiété ki pa aktivité youn klas. Pa gin sitiyasion ki pa pot mak fabrik klas li. Mak fabrik mèt-bitasion, sé tè yo té ginyin ak ésklav yo tap éksplouaté. Poutan youn kolonn gro blan Sindoming pat pot mak fabrik klas sa-a. Soua yo tap vann mèt-bitasion ésklav, matério ak lòt machandiz yo té pran alétranjé. Soua yo té pran danré mèt-bitasion pou yo voyé an Frans. Soua yo tap bay mèt-bitasion ak klas mouayèn lèzòd Lafrans té voyé. Kit yo té komèsan, kit yo té chèf dépo, kit yo té avoka, kit yo té chèf lamé, yo té la nan Sindoming pou fè sosiété-a maché jan Lafrans té vlé-l maché-a. Nèg sa yo pat anpil sé vré, min aktivité yo tap minnin yo té si tèlman éspésial, **sitiyasion** yo té si tèlman apa, n-pa fouti kolé yo ak mèt-bitasion yo. Fò n-chaché pou nou ouè si yo pat gin pròp makfabrik pa yo.

## sèpan 7 tèt

Poté sik Sindoming **al an Frans**,
poté machandiz **ki sot an Frans**,
broté ésklav yo **pou Lafrans**,
mét lòd nan Sindoming **pou Lafrans**...

Tout aktivité sila yo gin minm mak fabrik la sou yo: mak fabrik **intérè Lafrans**, mak fabrik intérè **KLAS** ki tap kontrolé Lafrans yo.

Kidonk, nan Sindoming té gin youn group gro zotobré ki pat gin minm sitiyasion , ni minm intérè ak mèt-bitasion yo. Aktivité pa yo, sé té sèvi Lafrans **komisionè**

kit nan **komès**, kit nan **politik**. Intérè pa yo sé té kinbé sosiété-a jan Lafrans té pi pito-a pasé sé nan fè komision bénéfis pa yo té chita.

Youn klas komisionè pa janm natif-natal pasé li gin 7 tèt li lòtbò dlo. Nan tan lontan, tèt sa yo té chita an Frans: Bòdo, Larochèl, Sinmalo, Pari... Jodi-a yo Ouachi-ntonn, Monréyal, Tèlaviv, Tokio, Bòn Pari...

Nan Sindoming, té gin 2 kalité komisionè:

- komisionè ékonomik (intandan, gro-négosian, chèf dépo
- komisionè politik (gouvènè, chèf lamé, chèf politik)

## tout fòs bòdmè lòtbò lanmè

Pami komisionè ékonomik yo, gro négosian yo inpòtan anpil, pasé yo jouk nan tèt aktivité Sindoming yo. Sètin, yo pa gin bitasion, yo pa planté ni sik ni kafé. Min **sé yo ki vann sik ak kafé bay Lafrans**. Sètin, yo pa gin anpil ésklav k-ap bouriké pou yo, min **sé yo ki vann ésklav bay mèt-bitasion Sindoming**. Sètin, sé pa yo k-ap dirijé aktivité fondalnatal la **nan jadin ak atélié**, min san yo aktivité fondalnatal la pa fè sans, é yo joui bénéfis péyi-a plis pasé mèt-bitasion.

Kouman sa fè fèt? Koté fòs Bòdmè soti ki fè grandon kité-l fouré min? Poukisa klas ki pozé pat sou aktivité fondalnatal la kité gro négosian fè dappiyanp sou li?

Paròl la pa sinp. Chimin an jinnin. É lò chimin jinnin, sé késion pou n-pozé: sé nan pozé késion yo kinbé choual malin. Ti késion fasil tankou dlo...

Sa Sindoming té produi? Sik, pa vré? Kilès ki té achté sik la? Lafrans, pa vré? Négosian-kapitalis nan Bòdo, Léav, Masèy, Larochèl, Sinmalo... É kilès ki té komi mounn sila yo nan zilé-a? Négosian bòdmè yo, pa vré?

Kidonk, atout sé té mèt-bitasion yo ki té kontrolé aktivité sik la nan jadin ak atélié, yo té bijé bat ba dévan gro négosian pasé gro négosian té gin Lafrans dèyè, é sé Lafrans ki tap achté sik la.

Sé lè nou jouinn 7 tèt sèpan an nou konn pouki ké-l long konsa-a... Tout fòs Bòdmè sé lòtbò dlo.

## sa k-manman bourik?

Min, pou jan m-ouè Bòdmè fò-a, si fòs Bòdmè sé lòtbò dlo, ala fò lòtbò dlo fò!

An vérité, si klas komisionè yo té rivé kontrolé mèt-bitasion nan Sindoming, **sé pasé Sindoming liminm té sou kontròl Lafrans.**

1) Lè youn sosiété produi pou sèvi étranjé,

2) lè klas komisionè étranjé yo fè chou é rav nan péyi-a,

3) **sosiété sila-a sou kontròl étranjé.** Li mèt gin papié granmounn ni nan pòch li, li mèt gin doua nonmin tout chèf séksion ki nan lidé-l, min si ékonomi-l, jan lajan fèt, jan lajan séparé nan péyi-a sou kontròl étranjé, vlé pa vlé, sosiété-a pa indépandan nètalkolé. Ositou, si li pa **indépandan**, nou pa sa di li **indépandan**. Nou pap bay manti, pa vré? Si li sou **dépandans** youn lòt, n-ap rélé li **dépandan**. Nou pa dakò? Sa k-manman bourik? Bourik! Youn sosiété dépandan sou lobédians youn lòt péyi (osnon pliziè lòt péyi) k-ap kontrolé-l.

Dépandans/kontròl sa-a fèt 2 jan.

1) Soua sosiété-a gin papié granmounn ni nan min-l. Lè sa-a kontròl ékonomik la ofisièl, min kontròl politik la anba chal.

2) Soua sosiété-a pa gin piès kat didantité. Lè sa-a klas komisionè-a gin youn katégori éspésial ki pou bay péyi-a lèzòd chèf lòtbò dlo voyé ba li.

Sindoming pat gin kat didantité. Li té dépandan nèt alé, kit nan bouch, kit sou papié. Ositou, KLAS KOMISIONÈ yo té gin 2 katégori éspésial ki té sèl Léta Sindoming: **gro birokrat** sousé kréyon ak **gro militè** yo. Mésié sa yo té la pou ridé négosian fè Lafrans fè bénéfis. Sé yo minm ki tap fè laloua nan Sindoming, laloua Lafrans té vlé-a.

## bannann marasa...

Mézanmi, m-ap ouè si n-gin mémoua. Nou dékouvri youn lòt klas nan sosiété Sindoming lan. Nou ouè pouvoua klas sa-a kit nan ékonomi kit nan politik péyi-a. Nou ouè sé li ki tap vann **prinsipal danré péyi-a** bay Lafrans. Nou ouè sé li ki tap kinbé péyi-a **sou lobédians Lafrans**. Kisa sa fè n-sonjé? 2 lòt mak fabrik aktivité fondalnatal la:

Mak fabrik niméro 3: **kilti danré**
Mak fabrik niméro 4: **dépandans** .

Kidonk **klas komisionè yo** kap vann prinsipal danré péyi-a alétranjé, kap kinbé péyi-a sou lobédians étranjé, makonnin ak mak fabrik aktivité fondalnatal sosiété-a minmman parèyman ak klas mèt-bitasion yo osnon klas ésklav yo. Ositou, minmman parèyman ak 2 lòt klas sa yo, **li sé youn klas fondalnatal.** Kontradiksion ki ginyin ant liminm ak klas k-ap produi-a (ésklav yo) sé youn kontradiksion ki nan rasi-n sosiété-a. Sé youn kontradiksion ki pa fouti éliminé si fondasion sosiété-a pa chanjé. Sé youn kontradiksion ki makonnin ak kontradiksion ésklav/mèt-bitasion an, **é sé sou makonnaj sa-a sosiété-a té chita.**

Nan Sindoming, kontradiksion fondalnatal la té youn kontradiksion

ésklav/ (kont) **mèt-bitasion AK komisionè.**

Nan Sindoming kontradiksion fondalnatal la té youn **kontradiksion marasa**.

## kénèp marasa...

Youn kontradiksion (fondalnatal) marasa sé pa annik 2 grinn kontradiksion ki kolé.

Lè nou pran youn kénèp marasa, ki sa n-kinbé nan min-n? Youn sèl kénèp òsnon 2 kénèp? Nou pa sa di sé youn sèl kénèp pasé li gin 2 grinn, 2 nannan... Min sé pa 2 kénèp non plis... 2 grinn yo pa fi-n ron nèt. Yo chak koupé sou bò pou konnékté ak lòt la: sé yo tou 2 **ansanm** ki fè youn ronn. Yo nan minm po, yo taché ansanm ak rès grap la, **ou pa fouti raché younn san ou pa raché lòt la, ou pa fouti kalé younn san ou pa kalé lòt la.**

Kidonk, youn kénèp marasa sé pa ni youn sèl grinn kénèp ni 2 kénèp kolé. Sé **youn kénèp éspésial** ki gin

1) youn fòm éspésial (li pi balonnin)
2) youn grosè éspésial (li pi gro)
3) youn mak fabrik éspésial (li 1 anpi li 2 anminmtan)

## kontradiksion marasa

Nan youn sosiété dépandan, lè kontradiksion fondalnatal la gin 2 moso ki kolé si tèlman ak aktivité fondalnatal la, ki kolé si tèlman younn ak lòt ou pa fouti manyin younn san ou pa manyin lòt la , ni ou pa fouti manyin tou 2 san sosiété-a pa chaviré, kontradiksion sila-a sé youn **kontradiksion fondalnatal marasa**.

Kontradiksion fondalnatal Sindoming lan té youn kontradiksion marasa: ésklav/kont mèt-bitasion ak

komisionè Lafrans. Komisionè ak mèt-bitasion té soudé ansanm pou éksplouaté ésklav, ositou lagè ésklav yo kont mèt-bitasion yo té soudé ak lagè kont komisionè yo. É minmman parèyman, lagè kont komisionè yo té soudé ak lagè kont mèt-bitasion yo. É batay marasa sila-a té sèl grinn batay ki té ka chaviré Sindoming tout bon vré. Kontradiksion ésklavaj/libèté-a té soudé ak kontradiksion dépandans/indépandans la, é yo tou 2 poté mak fabrik aktivité fondalnatal la.

## tout banda chanpèt sé nan mòn

Sètin, dominans mèt-bitasion yo parèt pi aklè pasé dominans komisionè yo. Min lè nou suiv dominans sa-a nou jouin pouint tèt li Masèy, Bòdo ak Larochèl.. nou dékouvri 7 tèt sèpan an. Dominans chèf séksion pa chita ka chèf séksion. Tout banda chanpèt sé nan mòn.

An minm tan négosian ak grandon tap goumin, fò yo té mét tèt ansanm pou yo té sousé ésklav yo. An minm tan grandon yo tap lité kont Lafrans, fò yo té piyé sou Lafrans, fò yo té séparé pouvoua-a ak komisionè Lafrans yo. Ékilib sila-a pat fasil, min sé ladann pouvoua-a té chita nan Sindoming. É pandan tout oun sièk, komisionè ak mèt-bitasion bat ékilib sila-a. Yo ponpé, yo kroupi. Yo fè balansi-n an krapodi-n. Yo kanpé krochi pou yo pa pèdi pié.

Épi youn jou rivé, gin youn bri ki kouri nan lari Okap. Blòk solid Sindoming la louvri. Mèt-bitasion panché sou bò, komisionè pantan, klas mouayèn fouré pié, ésklav yo mét difé...

Youn révolision kòmansé.

# 4. Difé nan kay

*Ago vanté vanté*
*li vanté Nòdé*
*li vanté siroua*
*Ago grondé grondé*
*li grondé loraj*
*Ago vanté vanté*
*li vanté vanté*
*Ago soti lan Ginin*
*li vanté li grondé.*

Sou vinndézièm jou moua darout, an 1791, gin youn kokinn chinn toubouyon ki lévé sou tè d-Ayiti. Youn makòn ésklav nan Nò-a, sou bitasion Tipin, Flavil, Kléman, Noyé ak Galifèt, kasé kòd lésklavaj pou maché pran kolon. An 2 tan 3 mouvman, difé pran nan chan kann soti dépi Mòn Rouj rivé jouk Trou Bòdèt. Négosian ak grandon pran nan chimin jinnin. Yo rélé mérikin ridé: anyin. Yo rélé klas mouayèn ridé: anyin. Yo rélé osékou Lafrans: pa pip, pa tabak.

Sou vinndézièm jou moua darout, an 1791, youn toubouyon lévé ki pa mandé rété. Youn toubouyon ki fè chimin-l pandan 13 joudlan difé anvan l-rivé 1804.

Kouman lagè sa-a kòmansé? Ki van ki ridé li pran fòs? Kouman ésklav yo fè rivé mété Sindoming tèt anba? Sa k-fè youn révolision pran?

Pou nou rivé konprann kouman ésklav yo fè chaviré Sindoming, fò nou konnin ki jan Sindoming tapé dodinnin.

Youn sosiété chyin manjé chyin chita sou kontradiksion, ositou, pou klas anlè yo kinbé pouvoua-a, fò yo bat ékilib tout tan. Pou kinbé ékilib sila-a yo bijé ralé sou yo ni lòt klas ni lòt katégori ki ka ridé yo fè poua pou yo kinbé pouvoua-a. Sa pa vlé di pa gin kontradiksion pami tout klas sa yo. Sa vlé di klas ki jis anro-a (osnon klas ki jis anro yo) sèvi ak tout lòt kontradiksion klas ak katégori nan mitan yo ginyin ak klas anba nèt la.

Kontradiksion fondalnatal la, sé kontradiksion ki pi lou nan ninpòt ki sosiété. Ositou, pou kinbé ékilib, klas anlè-a chaché fè balansi-n ak youn pakèt kontradiksion anba vant. Li piyé sou yo pou l-pran fòs pou l-chita pou-

voua-l. Kòm ki diré li fè youn **blòk solid** pou ridé-l krazé klas anba-a. Gin dé lè minm, li fè pliziè **blòk**, sa chita pouvoua-l pi byin.

Ki blòk solid mèt-bitasion ak komisionè Lafrans yo té rivé fè nan Sindoming?




• BOUK LAPLINN DI NÒ: ◦ Bas Plinn
◦ Gran Boukan
◦ Basin Diaman
◦ Mòn Rouj: Lénòman **Boua Kayiman**




• BOUK LAPLINN DI NÒ:

- Bas Plinn
- Gran Boukan
- Basin Diaman
- Mòn Rouj: Lénòman

**Boua Kayiman**

Ki blòk solid mèt-bitasion ak komisionè Lafrans yo té rivé fè nan Sindoming?

## 1/ BLÒK GRAN KOLON YO

Sindoming té youn sosiété **dépandan**. Nan tout sosiété dépandan, fò klas k-ap dirijé aktivité fondalnatal la fè blòk ak klas komisionè-étranjé yo. Nan tout sosiété dépandan, klas ki ap kòmandé travay fondalnatal la pa fouti éksplouaté pèp la san komisionè étranjé yo. Tèt kolé sila-a **pa parèy ak okinn lòt** konfiolo klas anlè yo ta kapab fè. **Sé youn tèt kolé nésésè**, okinn sosiété dépandan pa kab égzisté san li. É kòm pi fò sosiété sa yo sé péyi ki travay latè, pi fò sosiété dépandan gin youn blòk grandon/gro négosian. Jou blòk sa-a fann, sosiété-a chaviré, youn lòt sosiété lévé. Minmman parèyman, **kontradiksion fondalnatal la pa fouti chaviré si blòk sila-a pa chaviré**.

Kidonk, pou mèt-bitasion yo ak komisionè yo té kinbé pouvoua-a nan Sindoming, yo té bijé fè youn blòk: Blòk Gran kolon yo. Sé nan blòk solid sa-a pouvoua-a té chita. Kolon yo té fè konfiolo pou nonmin chèf sosiété-a ak bénédiksion Lafrans. Lapolis té pou yo, lajan té pou yo, laloua té pou yo. Ki di Gran Kolon té di Léta.

## 2/ BLÒK LIB YO

Sosiété Sindoming lan té chita sou lésklavaj. Klas ki té jouk anba kontradiksion fondalnatal la té youn klas

**ésklav**. Kidonk, anplis kontradiksion fondalnatal marasa-a (ésklav kont Gran Kolon), té gin youn **lòt** kontradiksion **lib/ésklav**. Esklav yo té gin intérè piès lib pat fouti ginyin kit li té blan, kit li té nouè, kit li té komèsan, kit li té atizan: **ésklav yo té gin intérè pou yo té vi-n lib youn jou.**

Ositou, sou tèt kolé yo té déja ginyin an, **gran kolon** yo mété youn lòt blòk: blòk LĪB yo, pou fè youn kokinn chinn ékip solid kont ésklav yo. Blòk lib la té gin komisionè Lafrans yo, mèt-bitasion blan kou milat, klas mouayèn yo (kit blan, kit milat, kit nèg nouè). Blòk sila-a rann grandon ak komisionè Lafrans yo youn dal sèvis. Li ridé yo fouré klas mouayèn nan anba vant yo. Li fè klas mouayèn nan fè mas pou sènin ésklav yo pi byin. Anpi tou li ridé bouché jé sou kontradiksion fondalnatal la. Lè youn mounn gadé blòk sa-a, ou ta vlé konprann lagè fondalnatal la sé youn lagè lib/ésklav. Mouin di érè, 3 foua érè! Gin ésklav pasé gin **mèt-ésklav**. Gin ésklav pasé komisionè étranjé yo bézouin bourik travay pou boujoua galonnin.

Ralé kolon yo ralé tout lib yo pou fè blòk sila-a ridé yo mét ésklav dozado ak tout group nan klas mouayèn nan, kit blan kit milat kit nèg nouè, kit sòlda kit atizan.

An vérité, anplis kontradiksion fondalnatal la, CHAK SOSIÉTÉ (chak fòmasion sosial) GIN MAK FABRIK PA LI, ASAVOUA KI JAN KI MANNIÈ DIVÈS BLÒK YO FÈ FÒS SOU KONTRADIKSION FONDALNATAL LA.

Sé jan divès blòk yo, divès klas ak katégori ki mét ansanm pou fè fòs sou kontradiksion fondalnatal la, sé jan ékilib fòmasion sosial la bat, jan divès

fòs sosial yo makonnin, ki fè piès sosiété pa parèy ak okinn lòt. Sé nan ralé minnin vini blòk sa yo kontradiksion fondalnatal la dodinin. Sé nan minm jouèt sa-a l-chaviré. Nan Sindoming 2 gro blòk ki tap soutini ékilib la, pou kontradiksion fondalnatal la pat chaviré, sé té blòk **kolon** yo ak blòk **lib** yo.

### 3/ BLÒK BLAN YO

Min lè malfini dèyè poul, sé pa ak grif asé l-sèvi. Li mété grif, li mété bèk, li mété zèl. Li sèvi ak tout zam li jouinn. Ositou, pou chita pouvoua yo pi byin, kolon yo kouvri Sindoming ak oun dènié dòz lasini, youn dòz ki té si tèlman fò, li nan san nou jouk jounin jodi-a: **problèm lakoulè-a**. Yo fè tout blan konprann yo miyò pasé tout nèg, yo fè nèg milat konprann yo miyò pasé nèg noué, yo fè nèg noué konprann sé yo minm ki pi «inférié».

Préjijé koulè-a bay gran kolon youn kokinn avantaj. Li pèmèt yo fè youn lòt blòk ak ti blan klas mouayèn yo. Nan konfiolo **blòk blan** sila-a, ti blan pran **pozision** kont nèg noué ak milat ki té nan minm **sitiyasion** ak yo... Kilès ki pi kontan? Komisionè Lafrans ak mèt-bitasion. Ti blan fann nan kò ésklav... Kilès sa rapòté? Komisionè Lafrans ak mèt-bitasion. Nèg milat ak nèg noué kouazé kòn pou ti krik ti krak... Kilès ki rélé viv? komisionè Lafrans ak mèt-bitasion. Préjijé koulè sa-a rapòté kolon yo anpil.

1) Li pèmèt yo fè blòk solid BLAN-an pou ranfòsé pouvoua klas yo.

2) Li pèmèt yo divizé lòt klas nan sosiété-a pou **anpéché yo fè blòk pa yo.**

Min kouman mèt-bitasion yo té ranjé ak komisionè Lafrans pou yo bat ékilib sou do ésklav nan Sindoming.

Min ki kalité blòk yo té mété kanpé: blòk kolon yo, blòk lib yo, blòk blan yo. Min ki kalité divizion yo té fouré nan lòt klas yo. Époutan, an 1791, toubouyon an pran lari. Kouman fè sa?

Youn révolision pran lari:

- lè klas opouvoua yo **pa kapab bat ékilib ankò**
- lè klas jis anba yo **vépa fè lakrobat ankò**.

Soti Janvié 1789 rivé Jiyè 1791, divès blòk ki tap koré kontradiksion fondalnatal Sindoming la félé younn dèyè lòt. Kontradiksion anba vant yo pran chinn... Dézagréman monté sou konfiolo...

## lè chyin santi frison, tout pis gin maltèt

Pou n-réyalizé kòman blòk Sindoming yo fann, fò n-voyé jé nou bò Lafrans, pasé Lafrans, nan épòk sa-a, tap travèsé youn kriz frison profondé yo rélé:Révolision Boujouazi-a.

Nan finisman sièk la, bò 1789, boujoua fransé yo té fè youn blòk (boujoua + ouvriyé + abitan) pou maché pran aristokrat ki té nan tèt sosiété-a. Boujoua yo tap paré kou sa-a dépi lontan. Dépi bò 1715, patizan plim é ank té ékri pou simin lidé nan sèvèl léktirè. Sètin profésè rélé épòk sa-a «Sièk Limiè» afòs konésans ak bèl fraz tap fè plidétoual nan jé nèg.

Présion politik tap fèt tou. Komèsan ak mèt-atélié tap sintré janm pantalon Roua-a. An 1787, Roua-a té bijé mandé tout provins pou voyé dépité ba li, vi-n éspliké problèm yo gin ak gouvènman-an. Boujouazi-a fè dappiyanp sou gro rasanbléman sila-a. Li ékri pròp laloua pa-l épi li fè youn déklarasion angranman. Nan kòmansman déklarasion an, boujoua fransé yo

di: **dévan laloua, tout mounn égal-égo.**

Sé sètin, boujouazi an Frans la té pézé tèt gro zòtèy li, lè li tap sèmanté sou déklarasion sa-a. San l-pa viré gadé dèyè, li koupé tèt pròp pitit pa-l lè li ouè tout bon vré yo té pran-l osérié. Li piyé sou travayè yo pou li baré aristokrat, li fè révolision-l, épi piti piti li voyé travayè sou do. An 1871, apré 60 an déblozay, boujoua fransé, zam nan ponyèt, nétouayé dinniè rès group travayè ki tap minnasé yo-a.

Min, pandanstan, gro lavalas té gin tan koulé Sindoming.

## 1/ BLÒK GRAN KOLON YO FANN

An novanm 1787, politisyin nan Sindoming pran nouvèl gro rasanbléman dépité k-tap fèt an Frans la. An janvié 1789, mèt-bitasion **blan** yo fè youn éléksion an kachèt pou voyé dépité an Frans **al défann intérè pa yo.** Yo té vlé Lafrans ba yo chans fè komès ak mounn yo té vlé, nan kondision yo té pito, pou yo té fè plis bénéfis. Afè komisionè ki tap manjé byin dòmi byin, san yo pat minm gin bitasion an pat ka fè grandon plézi.

Min démach grandon yo pat fè komisionè kontan non plis. Si Lafrans pat gin monopòl ankò, yo tap pèdi bénéfis yo. Sé komisionè Lafrans yo té yé. Plis Lafrans té fè bénéfis, sé plis yo tap manjé kodinn. Yo rélé sou mèt-bitasion. Yo défann yo voyé dépité. Yo tonbé fè gro gòj: Lafrans tap soutni yo.

Mèt-bitasion fè ròklò, yo voyé dépité an Frans. Bonkou nan yo mét ansanm ak blan mannan kont komisionè yo. An 1790, yo fè youn gro rasanbléman nan Sinmak. Blan mannan pran labaniè rasanbléman an, mèt-bitasion bijé suiv. Yo ékri pròp laloua pa yo. Yo di Lafrans voubizan, yo révoké lamé Léta-a! Yo pran pòz yo té patizan révolision an Frans la, yo mété youn kokad rouj, ositou yo té rélé yo **ponpon rouj**.

**Komisionè Lafrans pat kraponnin pou sa. Yo té gin lamé déja. Pou fè ti pil gro pil, yo ralé 2-3 ti blan ak** milat (kit grandon kit klas mouayèn). Yo fè mas ak plizié mèt-bitasion blan aristokrat patizan Roua-a. Kokad blan yo nan tèt yo, yo maché sou ponpon rouj. Atout ponpon rouj yo té gin plis patizan nan Louès ak nan Sid péyi-a, ponpon blan fonsé sou Sinmak. Ponpon rouj krazé rak... Sé sètin, plizié foua apré batay sa-a, komisionè Lafrans ak mèt-bitasion blan yo kolé tèt ankò, kont afranchi, kont ésklav yo sitou. Min sé sètin tou, plizié foua apré batay sa-a, younn ralé zam sou lòt ankò.

An mas 1791, pa égzanp, Ponpon Rouj touyé Modui, **yo mété youn lamé sou pié ak Karadé kòm sèl chèf. É pi fò péyi-a té sou kontròl yo lè ésklav yo kòmansé** insandié.

Kidonk, nan pouin diskision nan sa, dépi nan kòmansman moua darout 1790, **blòk kolon an té fann an 2**, é pat gin bondié olandè ki té kapab sové-l, pasé 2 lòt kontradiksion té gin tan déchinnin...

## 2/ BLÒK LIB YO FANN

Pandan déblozay sa-a kayé, pandan komisionè ak mèt-bitasion blan tap kouazé kòn nan Sindoming, mèt-bitasion milat tap joué sou mank. Vinsan Ojé ak Jilyin Rémon ki té an Frans, al palé pou mèt-bitasion milat yo. Ojé mandé mèt-bitasion blan pou yo kolé tèt ak milat, pou éksplouaté ésklav pi byin. Li di: si pou gin avantaj, fò milat joui avantaj tou, pasé sé tout mèt-bitasion ki pou fè younn nan Sindoming. Li di: «Mésié, n-ap dòmi bò falèz (...) Nou san lè n-ouè ésklav lévé drapo révolision.»

Diskou Ojé sila-a kont pou kléré jé mounn ki té anvi konprann **mèt-bitasion milat** pat paré pou kolé tèt ak **mèt-bitasion blan** kanmarad yo. Nan finisman diskou-a, Ojé promèt blan yo youn mannigèt pou anpéché révo-

lision ésklav la pran nan Sindoming!

Kidonk, **Déklarasion** boujoua an Frans yo té tou frèch nan sèvèl mèt-bitasion milat. Min, minmman ak boujoua fransé, minmman ak mèt-bitasion blan, minmman ak ti blan Sindoming, lè yo té di byin fò: «Tout mounn égal-égo», yo té di tou dousman: «Sé nou minm sèlman k-mounn»!

Min konbinézon milat yo sé té vidé dlo nan panyin, pasé préjijé ras tap krévé jé mèt-bitasion blan yo. Yo pat fouti konprann Ojé té nan minm **sitiyasion** ak yo, sitiyasion mèt-bitasion, éksplouatè, mèt-ésklav. Yo pran **pozision** kont Ojé, yo ri-l, yo voyé-l al chita. Yo fè li malonèt chyin poko fè makak. Milat pat manké pa sou mounn! Sa yo té gin tan konprann?

Ojé rantré Sindoming an kachèt, li pèdi kò-l nan Dondon. Mèt-bitasion milat fè réyinion sou réyinion. Younn ladan yo, Chava-n, té vlé fè blòk ak ésklav yo, min lèzòt yo rélé dèyè-l. Ojé ékri gouvènè-a (komisionè **Roua** fransé-a), gouvènè-a kouapé Ojé.

Lè mèt-bitasion milat yo ouè ni mèt-bitasion blan yo ni komisionè Lafrans yo pa pran yo pou anyin, sé atò yo antré nan rébèl. 250 milat fonsé sou Gran Riviè, yo viré bouk la tèt anba. Mèt-bitasion milat nan lòt zòn péyi-a pran kouraj... Vèrèt, Okay, yo kòmansé kanpé. Sòf **milat Pòtoprins ak Léyogann yo ki té karèt. Ou a di yo té** konnin... An 2 tan 3 mouvman, komisionè Lafrans kolé ak mèt-bitasion nan Nò-a. Yo drésé youn lamé éspésial: 1500 blan ak 3000 ésklav kouvri patizan milat yo... Ojé ak Chava-n krazé rak ka panyòl. Kolonèl Modui minm, younn nan chèf ponpon blan yo, fè tout milat Vèrèt vi-n dou. Lè fini li désann Okay li rann tout rébèl yo tòl tòl, gòdèt gòdèt, fèblan fèblan. An désanm 1790 chèf panyòl yo rinmèt Ojé ak Chava-n bay kolon fransé kanmarad yo. Kolon nan Nò pran 2 nèg yo, yo ronpi yo anba baton dévan tout milat Okap pou «trasé youn égzanp».

An févriyé 91, kolon fransé yo té sètin yo té mét milat «nan plas yo». Min fè ouè pa diré. Yo ta pral péyé sa chè. Pasé dépi dat sa-a anpil milat té kòmansé ouè grosè trou k-té nan léstonmak **blòk lib** Sindoming nan.

Sé sètin, plizié foua apré lanmò Ojé-a, mèt-bitasion milat (ak lòt patizan milat yo té ginyin) kolé tèt ankò ak mèt-bitasion blan òsnon komisionè Lafrans pou krazé ésklav yo. Min sé sètin tou, plizié foua apré lanmò Ojé-a, yo ralé zam sou blan ankò. Nan finisman moua darout 1791, pa égzanp, yo trinnin youn pakèt ésklav ak yo, épi yo maché pran blan nan **Nérèt**, nan Pènié.
Nanpouin diskision nan sa, dépi Févriyé 1791, blòk lib Sindoming nan té nan méra...

Kidonk, nan 3 blòk ki tap fè poua pou klas anlè yo nan Sindoming, 2 té fann.

### 3/ BLÒK BLAN YO FANN

Sé komisionè Lafrans yo ak mèt-bitasion blan épi ti blan klas mouayèn yo ki té fòmé blòk BLAN Sindoming nan. Ositou, déblozay pami kolon yo té youn déblozay nan zantray blòk **blan** yo. Sé mèt-bitasion **blan** ki tap kouazé kòn ak komisionè **blan**. Min lè difé pran nan kouji-n, lasal pa ka pa pran chalè...
Ositou lagè sila-a fè ti blan yo fè lavironn. Inpé nan yo té mét avèk mèt-bitasion nan rasanbléman Sinmak la. Yo té fè bò gro blan sa yo, pasé yo pat soti pou kité milat fè 2 pouin. Minmjan ak tout lòt group, yo té li Déklarasion boujoua an Frans yo ak linèt préjijé yo. Milat pat sipozé gin doua, min gro blan té fèt pou té konnin tout **blan** té égal égo. Anpil ti blan té té rivé ouè nan jouèt mèt-bitasion yo. Yo té konnin mésié sa yo pa tap janm défann intérè mounn ki pat nan minm klas

ak yo. Ositou yo té fè kò ak ponpon blan kont pi fò mèt-bitasion blan yo.

Kidonk atout blòk blan an té dispozé pou l-té mét tèt ansanm soua kont milat soua kont nèg nouè, kontradiksion divès klas yo té parèt pi aklè. **Apré 2 an akrochay blòk blan an té dépatcha.**

Ositou nou ka di **nan finisman 1791 tou lé 3 blòk ki tap soutni pouvoua klas anlè yo nan Sindoming té pèdi pié.**

1) **Kontradiksion pami klas (komisionè) ak katégori (mèt-bitasion blan) ki té fòmé blòk kolon yo té rivé nan kafou déchinnin.**

2) Kontradiksion pami klas ak katégori ki té fòmé blòk lib yo té déchinnin tou. Éspésialman, katégori mèt-bitasion milat yo ak katégori klas mouayèn milat yo té **pran zam kont lòt klas ak katégori blòk lib la.**

3) **Kontradiksion pami klas ak katégori ki té fòmé blòk blan an tap mangonmin chak jou pi rèd.**

Pouvoua komisionè Lafrans ak mèt-bitasion yo té chita sou 3 blòk sa yo. Kidonk, si 3 blòk sa yo té fann an 1791, sa vlé di, an 1791, pouvoua klas anlè yo té pèdi fil. Prémié kondision pou révolision pran lari: fò klas anlè yo pèdi pié. An 1791, pié kolon Sindoming té chapé... Danjé!

An 1791, pié kolon Sindoming chapé. Tou lé 3 blòk yo té félé. Min kilbité sa-a pa tap kont si ésklav yo pat mété min.

Pou révolision pran lari:

1) fò klas opouvoua yo pèdi pié

2) fò klas k-anba yo bouradé yo.

Sindoming té panché, min l-potko chaviré, **é l-pa tap chaviré si ésklav yo pat bouradé-l**. Yo di skòpion piké tèt li, min pou konnin skòpion mouri, sé pla pié-ou pou ou mét soù li. Yo di rajé finnin poukò-l, min sa k-pa déchouké rajé pa fouti planté bèl jadin. Pou Sindoming té donnin bèl, **fò ésklav yo té fouré min**.

Min nou konnin byin mézanmi, lanpouin piès lévénman Listoua ki rivé pou granmési. Sètin, an 1791, ésklav yo désidé mét min. Min **poukisa** yo té kanpé? Kilakièl dé rézon ki fè sé lè sa-a yo chouazi pou mét difé nan bitasion?

Pou klas anba-a lévé kanpé, fò kontradiksion fondalnatal la dépasé kafou mangonmin. Fò **sitiyasion** nan sosiété-a rivé nan sézon pouinn fè pa. Min sa pa kont. Mounn pa parèy ak larivié, larivié pa gin konésans, li pa konn ni sa l-yé ni ki koté l-poualé. Sa l-fè, sé sa rout la mandé. Li ouè pant, li kouri désann. Li ouè fant, li kouri rantré. Li ouè mòn, li pasé nan mitan. Li ouè falèz, li déchinnin. Si youn mounn ta rivé konté konbin fant, konbin pant, konbin mòn, konbin ròch, konbin falèz ki sou rout la, ou ap konn sa larivié té fè. **Ou ap**

**konn sa lariviè poual fè.** Min ou pa janm rivé sètin ki sa lèzòm poual fè, pasé lèzòm granmounn tèt yo. Nan minm sitiyasion an, yo ka pran divès pozision. Gin dé lè minm, krè-m si nou vlé, yo pran youn **pozision** ki pa minm nan intérè yo. Sé suivan ki lidé ki pasé nan tèt yo, ki sitiyasion idéyolojik sosiété-a.

Kidonk, pou klas anba-a lévé kanpé, non sèlman fò sitiyasion politik ak ékonomik la mangonmin, min fò lidé goumin pasé nan tèt ti nèg. Fò yo pran pozision pou yo défann klas yo. Nan Sindoming, bò 1791 té gin 3 kokinn lévénman ki té mété lidé goumin nan tèt ésklav, 3 kokinn lévénman ki té fè yo pran pozision pou défann intérè yo, 3 kokinn lévénman ki té fè sitiyasion idéyolojik la rivé, liminm tou, nan sézon pouinn fè pa.

Déblozay lòt klas yo té montré ésklav yo pouvoua fizi. Ésklav yo té réfléchi sou Déklarasion boujoua fransé yo ki té di tout mounn égal égo. Ésklav yo té gin tan mété youn kilti natif natal sou pié. Plizié chèf ésklav rébèl té kòmansé dékouvri modòd libèté pou tout mounn nan.

## nan péyi lapli mèt galéri sèl roua

Ésklav yo té suiv kouazé kòn pami lòt klas Sindoming yo dépi 1789. Yo té ouè san koulé. Yo té aprann pouvoua fizi. Yo té aprann ak 2 jé yo, nan sosiété chin manjé chin, chin k-gin pi gro dan an kòmandé. Nan péyi lapli, mèt galéri sèl chèf...

Anpil nan ésklav yo té goumin tou. Lè té gin youn gro frapé tèt, sètin kolon té mét zam nan ponyèt ésklav pou ranfòsé lamé patizan yo. Kolonèl Kanfò, nan Nò-a, té maché sou Ojé ak 3000 ésklav, é sé 3000 ésklav sa yo ki té fè milat krazé rak. Kidonk, ésklav yo té kòmansé konprann pouvoua yo té ka ginyin ak youn zam nan ponyèt yo.

## bri kouri nouvèl gayé

Déblozay an Frans yo té fè ésklav yo réfléchi. Pa bliyé tout ésklav pat minm. Té gin ésklav lavil, Okap kou Pòtoprins ki tap déchajé batiman. Té gin ésklav ki té konn li. Té gin ésklav-doméstik yo ki té chita anba bouch mèt. Bouch an bouch, paròl simin. Bri kouri, nouvèl gayé. **Anpil ésklav nan Sindoming té tandé bri révolision ki tap sakajé Lafrans la.** Yo té tandé nouvèl travayè latè ki té pran lèzam.

Min paròl ki té boulvèsé sèvèl ésklav yo tout bon vré, sé Déklarasion boujoua fransé yo: **tout mounn égal égo!**

An vérité, gin youn kontradiksion ki nan san klas opouvoua yo. Pou youn klas sosial pran pouvoua-a, pou li kinbé pouvoua sila-a, fò l-fè **kòm si** l-ap défann tout mounn. Fò li fè kòm si li ap palé nan intérè **pèp** la, minm si sé intérè pésonèl pa-l l-ap défann. Kontradiksion sila-a nan san boujouazi-a. Lè boujoua an Frans yo té di: tout mounn égal égo, yo té konn sa yo té vlé di... min tout kontradiksion gin révè: **boujoua yo pat fouti anpéché lòt nèg ranmasé paròl sa-a.** Nan Sindoming, mèt-bitasion blan yo ranmasé-l, ti blan yo ranmasé-l, mèt-bitasion milat yo ranmasé-l. **Ésklav yo ranmasé-l.** Si tout mounn égal-égo, poukisa nou minm nou nan chinn?

Kidonk, déblozay lòt klas sosial yo ak révolision boujouazi an Frans la té ridé ésklav Sindoming pran pozision pou tèt pa yo.

Min tou sa sé tròkèt... Chay la sé youn lanmidon pouès ésklav yo té mété kanpé ak pròp fòs kouraj yo: kilti natif natal péyi d-Ayiti Toma-a.

jadin papa-m
loua grann mouin
lang manman-m

Dépi épòk Kòd Noua-a (1685), mèt-bitasion Sindoming yo té séyé divizé ésklav yo. Ésklav yo té soti nan divès péyi Lafrik. Chak péyi sila yo té gin divès tribi. Tout pat palé minm lang, tout pat sèvi minm loua. Sètin nan yo té lénmi dépi nan tan binbo. Mèt-bitasion joué sou kontradiksion sa yo. Lè yo tap achté ésklav pou bitasion, yo té mét youn kolonn afrikin dépaman ansanm. Konsa yo té sètin ésklav yo pa tap antann yo. Yo fè ésklav yo konprann dépi nan Jéléfré fò nèg té tronpé nèg, é nèg tap toujou tronpé nèg. Listoua démanti paròl sa-a. Min kolon Sindoming pat gin lizaj Listoua... Nan lakou Sindoming, é atout Ojé té palé yo, kolon yo té kè pòpòz. Mèt-bitasion té pran kabann, pòt louvri pou fréchè rantré, nan bab youn kolonn ésklav yo té fi-n maspinin lavèy san rézon san pitié. Labar, youn gro mèt-bitasion, té ékri madanm ni pou di jan ésklav yo té dosil. Msié di: «Afè libèté ésklav sa-a, sé youn rèv jé klè li yé... Nèg sila yo prèské pa palé younn ak lòt». An 1790, ni Labar ni lòt kolon yo patko rivé konprann jan vant sosiété-a tap bouyi. Poukisa?

An vérité, nan youn sosiété chyin manjé chyin, fò klas anlè yo kraponnin klas anba-a. Min fò yo tronpé tèt yo tou. **Fò yo pran nan pròp kraponnay yo drésé pou klas anba-a. Kè pòpòz yo-a nésésè pou kinbé pouvoua-a ting fas.** Ositou mèt-bitasion nan Sindoming **pat ka** ouè ésklav yo té sispann dépaman. Yo pat ka ouè youn kilti natif natal té lévé nan Sindoming ak tout mak fabrik li sou li. Yo pat ka ouè non plis kilti sa-a té bay ésklav yo **konviksion** pou yo goumin.

Kilti natif natal ki té lévé Sindoming lan té gin 3 gro mak fabrik. Mak fabrik sa yo té rantré jouk nan mouèl ésklav yo. Yo té si tèlman fouré tanpon yo fon, yo travèsé tout Istoua nou, dépi Boua Kayiman jouk jounin jodi-a. Viré adouat sé yo, viré agòch sé yo. 1804 yo la, 1918 yo la. Dépi Boua Kayiman jouk jounin jodi-a 3 mak fabrik kilti natif natal la sé: **latè-a, rélijion vodou-a, ak lang kréyòl la.**

## bout jadin sa-a...
## sé tout sa m-di

Pou klas ki jouk anba youn sosiété lévé kanpé, fò kontradiksion fondalnatal la rivé nan kafou déchinnin. Sètadi fò lagè ékonomik, politik, idéyolojik k-ap fèt ant klas anlè yo ak klas anba-a rivé nan sézon pouinn fè pa. Byin souvan sé sitiyasion ékonomik klas sila-a nan sosiété-a ki lakòz klas sa-a kanpé. Min, jan n-té déja di, mounn pa parèy ak lariviè. Fò yo gin **konviksion** pou yo lévé kanpé. Fò yo krè nan sa y-ap fè-a. Fò yo **palé** sou sitiyasion ékonomik yo. Fò yo **tandé** paròl sou sitiyasion sa-a. É pami divès paròl yo, gin younn **ki** manyin yo pi fon. Gin younn yo pi **sansib** pou li. Lè yo lévé kanpé pou yo chanjé sitiyasion ékonomik la yo lévé kanpé tou pasé kontradiksion **idéyolojik** yo rivé nan kafou déchinnin.

Sitiyasion ékonomik ésklav Sindoming yo té kolé ak travay latè. Tout richès Sindoming té nan bitasion, é ésklav pat gin bitasion. Min pou yo pat dépansé kòb, lanmèt-bitasion té bay ésklav youn ti moso jadin nan lantouray jadin kann yo. Ésklav yo té planté pròp viv pèsonèl yo nan ti moso jadin sila-a. Gin dé jou minm, ésklav yo té konn poté viv sa yo al vann nan maché. Ositou moso jadin sa-a té **fè sans** anpil pou ésklav yo. Nan-

youn sosiété ki pat ba yo piès chans, **sèl chans yo sé té bout tè sa-a**. Nan youn sosiété ki pat ba yo piès doua, **sèl doua yo sé té planté jadin PA YO.**

Nan ninpòt ki sosiété, byin ki kolé ak aktivité fondalnatal la toujou fè sans. Min plis dlo koulé anba pon, sé plis byin sa yo fè plis sans. Yo vi-n maré youn promosion ki pa chita nan kòb sèlman. Yo vi-n donnin kontradiksion idéyolojik ki pa bijé suiv kontradiksion ékonomik yo tèk an tèk.

Nan youn sosiété **agrikòl** (ki chita sou travay jadin), latè toujou vlé di **richès**. Nan Sindoming, pou ésklav yo, an 1791, latè té vlé di Diyité. Latè té vlé di Réspè. Latè té vlé di Léspoua. Latè té vlé di Libèté.

Pou ésklav Sindoming, **pou ¾ nèg ayisyin jodi-a**, paròl latè sa-a sé youn paròl poto-mitan. Gin dé nèg ou ap kontré, kap ba ou manjé yo san yo pa fè piès régadan, min y-ap koupé tèt ou si ou konprann ou pral antré nan jadin yo «kòm koua sé té jadin papa ou»... Pasé latè-a pa youn byin tankou ninpòt ki byin. Sé ladann tout souvnans kòt fanmi an chita. Sé ladann tout éspoua timounn yo boujonnin. Réspè gran papa-m, sé ladann. Maladi Vièj la, sé ladann. Kont mouin tiré yo, sé ladann. Sèvis loua Ginin yo, sé ladann. Sa ki fè m-pa ni ou ni **bòfrè ou**, ni matlòt ou ni marinn ou, sé ti moso tè sa-a gran papa-m té kité pou mouin an. Ou gin doua pa krè-m, sa sé doua ou. Min, mandé Boukmann pou mouin, mandé Goman ak Akao, mandé kako mèt Chalmay yo. Osnon, mandé Lamèsi non, anpa li la-a, li ka réponn...

An 1791, **Janfransoua**, Biasou ak Tousin mandé kolon yo 3 bagay:

1) Libèté pou **chèf** rébèl yo

2) Disparèt **fouèt** kòmandè yo

3) 3 jou anplis nan siminn nan pou tout **ésklav** planté **pròp ti bout tè yo-a**.

Bout jadin sa-a... sé tou sa m-di...

## kali-nda-a la pou l-bat

Min latè pat sèl pouin sansib ésklav rébèl Sindoming yo. Rélijion vodou-a té inpòtan anpil pasé l-té ba yo **konviksion**. Li té fè yo pran chans goumin, li té fè yo pran chans ginyin. Lang kréyòl la té inpòtan tou. Pou nou rivé konprann ròl éspésial ni vodou ni kréyòl nan toubouyon Sindoming lan, fò nou rivé konprann nan ki kondision yo sévré.

Lè kolon anvayi youn tè, yo vini ak tout kilti yo. Yo vini ak lang yo, ak istoua yo, ak chanté yo, ak loua yo, ak sèvis yo. Lè kolon anvayi youn tè, kilti natif-natal tè sa-a rantré nan lagè san pran souf kont kilti étranjé yo. Lè blan fransé sot an Éròp al anvati péyi Indou, kilti natif-natal la troké kòn ak kilti anglé. Min kilti sa-a té la anvan anglé vini. Lè blan panyòl sot an Éròl al anvayi Pérou, kilti natif-natal la troké kòn ak kilti panyòl. Min kilti sa-a té la anvan panyòl té gin tan vini.

Poutan, nan Sindoming, lè kolon fransé débaké **pat gin kilti natif natal**. Lè blan fransé parèt, indyin yo té gin tan mouri. Panyòl té disparèt ni Zémès ni Sanmba ak tout lizaj pèp indyin an. Apré sa, panyòl krazé rak. Afrikin débaké ansanm ak fransé. (Sé fransé ki té voyé chèché pi fò nan ésklav ki té Sindoming yo.)

Prèské tout lagè kiltirèl nan koloni pasé nan 3 sézon:

1) kilti natif-natal la fèt nan péyi-a poukont kò li
2) kilti kolon yo vi-n frapé-l
3) kilti natif-natal la réponn.

Nan Sindoming 3 sézon sa yo disparèt. Tou lé 3 zak sa yo mélé nan youn grinn jounin tanpèt

- pandan kilti natif-natal la ap lévé
- kilti kolon yo ap frapé-l
- kilti natif-natal la ap réponn **pandan l-ap sévré-a.**

Nan Sindoming, kilti natif-natal ésklav bitasion yo **aprann goumin pandan l-ap aprann réspiré.** Sé youn kilti k-fèt nan goumin. Li pa fèt anvan, l-goumin apré.

**Li fèt poutèt li tap goumin.** Ositou ni vodou ni kréyòl batizé nan tarodé. Yo poté tout mak Sindoming yo. Yo poté mak soufrans, yo poté mak réziyasion **min yo poté mak goumin tou.** Tou 2 gin nan mouèl yo youn pòsion dézagréman, youn pòsion k-ap lité kont klas anro yo.

## anba tonnèl loua-m yo
## mouin palé tout paròl mouin vlé palé

Nan toubouyon Sindoming lan, Vodou-a té ridé klas ésklav yo 2 jan:

1) li té ba yo plis konviksion pou goumin
2) li té pèmèt yo òganizé tèt yo.

Youn siminn anvan ésklav yo té kòmansé mét difé-a, youn pakèt kòmandè té fè youn sérémoni nan Mòn Rouj, koté k-rélé Boua Kayiman an, sou bitasion kolon Lenòman de Mézi. Nan sérémoni sila-a, Boukmann youn oungan chèf rébèl, té lapriyè Bondié pou soutni rébèl yo. Sé Boua Kayiman n-pi konnin, min anpil lòt chèf gériya té fè sérémoni anvan yo tal goumin. Biasou té konn di ésklav yo: pa kouri pou lanmò, pasé si nou mouri loua Ginin yo ap fè n-rétounin Géléfré. É **paròl** sa-a té ridé ésklav rébèl bravé danjé. Kolonèl Malanfan pat janm sézi konsa lè l-té ouè rébèl Yasint yo fouré min yo nan bouch kanno si tèlman yo té kouè nan pouvoua loua yo tap sèvi yo.

Min sé pa tout. Bonkou chèf gériya yo té oungan: Boukmann, Biasou, Yasint, Lamour Dérans, Romèn-la-profétès... É touaka (¾) nan yo té oungan **anvan** yo té chèf gériya. Pozision papa loua yo-a té ridé yo òganizé ésklav rébèl yo. Fò nou pa bliyé tou, kali-nda Sindoming yo té sèl grinn «**réyinion**» ésklav yo té ginyin. Ositou kali-nda té youn fèt kiltirèl, youn fèt vodou, youn «réyinion» politik an minm tan.

An vérité, lè ésklav Sindoming yo tap manniganse pou pran lari, yo té bézouin youn òganizasion. Yo pran sèl kalité òganizasion yo té konnin yo: òganizasion vodou yo. Sérémoni Boua Kayiman an gin doua sèvi-n témouin...

Yo bay Boua Kayiman 2 kalité kout lang. Yo di sé té annik youn **kongrè politik**. Yo di sé té annik youn sérémoni **mistik**. Kit yo pran-l pou sérié, kit yo pran-l pou majigridi, yo pa pran-l pou sa l-té yé. Anplis invokasion Boukmann nan, 4 bagay pasé Boua Kayiman

- youn manbo té touyé youn kochon
- rébèl yo bouè san kochon-an
- rébèl yo sèmanté yo pap trayi
- yo désidé ki jan y-ap frapé.

Nèg k-al fouyé nan rélijion loua Daromé jouinn youn sérémoni parèy an Afrik (touyé kochon - bouè san kochon - fè sèman). Sérémoni sa-a gin 3 sans: solidarité, konfians, sékrè. Sérémoni sa-a vlé di: tout inisié ap kinbé fèm, tout inisié kouè younn nan lòt, tout inisié pito mouri pasé yo palé paròl la.

Kidonk pat gin piès **kongrè** politik, kòm ki diré sousé kréyon, palé fransé, fè konkirans. Sé té politik ki tap fèt, min sé pat politik **sèlman**. Antouka, sé pat politik **minm jan minm mannié ak pi fò mounn an Éròp yo.** Min sé pat lamayòt non plis ésklav yo tap fè, ni joujou lakomédi. Sé té youn **sérémoni vodou** ki té, **an minm tan**, pi gro **garanti politik** yo té ka pran younn nan min lòt anvan yo té désidé viré Sindoming tèt anba.

An 1791, Vodou-a té bay ésklav yo plis **konviksion** pou yo goumin, min li té ba yo tou plis **òganizasion**, li té tankou youn lakòl lanmidon ki té kolé yo tout ansanm.

## min poukisa mouin pa ka gin libèté?

Ésklav yo té aprann pouvoua fizi, yo té pran nouvèl événman an Frans yo, yo té mété youn kilti natif-natal sou pié. Min sa pa tap kont si yo pat jouinn youn **modòd prinsipal** pou yo goumin. An 1791, modòd prinsipal sa-a té youn modòd **Libèté**.

**An vérité, modòd libèté-a pa parèt nan Sindoming an 1791.** Dépi nèg nouè yo té kòmansé débaké, pliziè té òsrantré nan goumin, pliziè lòt té krazé rak nan plato òsnon nan mòn. Listoua rélé group ésklav ki té kasé kòd yo ésklav **maron** pasé pi fò ladan yo té annik sové pou lésklavaj san yo pat fè jéfò chaviré sosiété-a. Sètin, an 1679 group oungan Padréjan an té ataké bitasion yo, an 1734, group Plidò-a té fè parèy, é an 1758 oungan Makandal ak group li-a (sou bitasion Lenòman de Mézi) té soti pou ékstèminé tout blan. Lòt group té kanpé, an 1691, 1703, 1704, 1775, 1778. Min group sa yo pat ankò paré, kontradiksion fondalnatal la patko mangonmin asé, gran kolon té chita sou pouvoua yo, kilti natif natal la té fèk ap boujonnin, modòd libèté-a pat klè asé. An 1791, modòd libèté-a té jouinn tè gras pou l-té pousé. Ésklav yo té pi konsantré, sitiyasion yo té pi rèd, yo té pi fasil ouè kontradiksion sosiété-a. Nan Nò-a sitou, anpil té kòmansé konprann libèté yo té bézouin an pat ap janm vini poukont li. Yo té kòmansé konprann libèté sila-a té vlé di: **koupé tèt boulé kay**. Modòd la té sanblé ak modòd ansyin maron yo, min angiz libèté té égal **sové**, pou ésklav 1791 yo, nan Nò-a sitou, libèté té égal **goumin.**

An vérité, 2 modòd sa yo sanblé min yo pa minm. Jouroumou pa donnin kalbas, min pitit Jan pa Jan. Sé sètin, maronnay la sé youn fason pou youn group pro-

tésté, youn fason pou l-di li pa dakò ak sistèm nan. Min mak fabrik maronnay la sé sové. Sové al nan mòn, sové pou travay jadin osnon fè travay la mal, sové pou loua klas anro yo, sové pou sèvis yo, pou langaj yo, osnon sové pou lavi-a ( gin ésklav ki té touyé tèt yo, gin nègès ki té touyé pròp pitit yo.) Min gin youn kafou youn klas rivé, soua li **pa kapab** fè maronnay ankò, soua li **pa bézouin** fè maronnay ankò, soua li **pa vlé** fè maronnay ankò. Nan Nò-a sitou, an 1791 ésklav yo té rivé nan youn kafou koté, angiz yo té **sové** dèyè libèté yo té pito **goumin** pou libèté.

nan laplinn di Nò Sinjak mandé règ o
an n-alé
nan laplinn di Nò Sinjak mandé règ o
an n-alé
Sinjak mandé règléman o
an n-alé

An n-égzaminé diférans ki té gin an 1791 ant ésklav yo nan Nò-a ak lòt ésklav Sindoming yo. Nan Sid ak nan Louès la, té gin anpil maron. Yo té òganizé, é yo té chita nan pi gro kokinn chinn mòn péyi-a: Lasèl, Laròt, Troudlo... Min avantaj sila-a té gin révè-l. Zòn sila yo si tèlman ro, si tèlman dèyè mòn gin mòn, ésklav maron sa yo té pèdi kontradiksion sosial péyi-a. Sé kontradiksion sa yo k-té fè yo krazé rak, min mòn nan té pèmèt yo vag kontradiksion sa yo. Minm pozision Kasik Anri ( youn chèf indyin) té pran dévan panyòl yo bò 1530, sé li yo té pran tou: blan mèt fè chou é rav lavil, kité mòn nan pou nou.

**Ésklav maron k-té nan Nò péyi-a pat fouti pran pozision sa-a.** Tè-a liminm pat ba yo chans konsa. Mòn Rouj, Mòn Bobrin, Mòn Bijou, Chaplèt etc., ro kon yo

ro, pa rivé rotè Kabayo, Bouapin, Lasèl, Lakoli-n osnon Makaya. Pandanstan nan Sid ak nan Louès gin 2 véritab kolié mòn ( Masif Lasèl ak Masif Laròt) nan Nò-a gin youn kolonn tach mòn, épi lavil yo pasé anba. Kidonk youn group ésklav pat fouti koré kò-l sou youn mòn pou l-té di l-pat bézouin konnin sa k-tap pasé sou bitasion. Li té bijé désann tanzantan soua pou sékirité vant li, soua pou sékirité téritoua-l. Pou minm rézon sa yo, blan nan Nò pat fouti kité maron anrépo.

**Kidonk, nan Nò-a, maronnay la pat rapòté jan l-té ka rapòté nan Sid la osnon nan Louès la sitou.** Min ésklav yo, nan Nò-a, té gin sètin avantaj. Yo té pi plis pasé ésklav lòt provins yo ( 180 mil, kont 168 mil nan Louès ak 114 mil nan Sid la). Yo té pi plis tou parapò ak lòt klas yo nan provins la: té gin 7 foua plis ésklav pasé lib. Ki pi rèd toujou, yo pat épapiyé. Ou té jouinn youn dibita ésklav soun youn sèl bitasion. Bitasion kolé younn ak lòt, ésklav kouazé ak ésklav, kali-nda bat nan fè noua, konplo maré. Sou vinndézièm jou moua darout, anvan mèt yo gintan bat jé yo, difé kouvri laplinn-di-Nò. Modòd **goumin pou libèté-a** gayé nan tout péyi-a. Pandan 13 joudlan difé, modòd sila-a grandi, li sibi, li chanjé figi. Malvéyan mét min sou li pou intérè pésonel yo. Abitan mouri pou li an 1795, an 1802, 1843, 1918 etc. Modòd sila-a la toujou, min pou n-rivé rékonèt li nan maché chèché kouniéla-a., fò n-konn rout li té fè soti Boua Kayiman rivé 1804. Fò nou rivé konprann tribilasion pèp la sibi, rouspétay li gayé, dépi 1804 rivé jouk jodi-a. Épi piti piti, n-a pozé ròch sou ròch jouktan n-mété Péristil Libèté-a kanpé. Tout bon vré. Nétalkolé.

# 5. Louvri bariè

*louvri bariè-a*
*n-a louvri bariè-a*
*pou nou pasé o*
*mèt 3 kafou*
*mèt 3 chimin*
*mèt 3 rigòl*
*n-a louvri bariè-a*
*pou nou pasé o*

Sou vintnévièm jou moua darout, an 1793, 2 an 2 siminn apré sérémoni Boua Kayiman (pandanstan bal maron tap fè ronz patou nan Sindoming) mounn Okap tandé youn kominiké ki fè gason kou fanm frémi. Komisè Sivil Sontonaks té bay lòd pou **«tout nèg nouè ak milat ki nan lésklavaj vi-n lib, pou yo gin doua joui tout avantaj lòt sitouayin fransé ka joui»**.

Gin nèg ki brè té sézi, gin lòt ki di yo té konn sa. Inpé fè kò ak Sontonaks, inpé lòt di fò yo touyé-l. Inpé kontan, inpé faché...

Min an nou pozé késion...Koté Sontonaks té soti? Sa l-té vi-n fè nan Sin Doming? **Poukisa li libéré ésklav yo?** Kouman l-fè té kapab pran désizion sila-a? Kouman fè youn jinnonm 30 an, tou fré tou poudré, té gin tout pouvoua sa-a nan Sindoming?

28 Jiyè 1792, youn délégasion gouvènman fransé-a pran voual pou Sindoming. Délégasion sa-a té gin 3 mounn ladan-n: Élo, youn aristokrat an komokièl, Pòlvérèl, youn boujoua an katimini, ak youn jinn révolisionè boujoua ak tout kristè piman-l nan kò-l: Léjé Félisité Sontonaks (29-an) prézidan délégasion an.

Gouvènman fransé-a té voyé 3 nèg sa yo pou mété lapè nan zilé-a, lapè Lafrans té vlé-a. Dépité fransé yo té kouè youn koalision: **komisionè Lafrans, mèt bitasion blan, mèt-bitasion milat** té ka mét Sindoming inganm pou rékòmansé rapòté komèsan an Frans yo avantaj bab é moustach yo té konn joui anvan 1789 yo.

Anvan mésié yo pati, dépité Lakòs di yo pou yo «fè gran kolon blan yo konprann **véritab intérè yo sé fè mi-**

**lat-lib yo monté égal égo ak yo** pou garanti byin ni younn ni lòt ginyin (nan péyi-a), pou sékirité yo kont kit lénmi anndan kit lénmi déyò, anpitou **pou, ansanm, yo ka krazé tout mouvman rébèl atélié [ésklav] yo».**

Mézanmi, gouvènman fransé-a pat ka pi klè pasé sa. Li té voyé Komisè yo fè youn koalision, é pou yo minnin choual la byin li té ba yo:

1) pouvoua nonmin osnon révoké mounn yo vlé

2) doua pou yo ataké mèt-bitasion blan osnon ninpòt ki lòt group ki pat dakò ak koalision an

3) 15 bato

4) 6 000 sòlda pou soutni désizion Komision Sivil la bayonnèt-o-kanon.

Kòm ki diré Komision Sivil la té gin plin pouvoua. Kòm ki diré an 2 tan 3 mouvman li ta pral fè youn koalision klas jouk anro yo. Kòm ki diré tou lé jou sé dimanch…

## anvi
## sé 1
## kapab
## sé 2
## gouayamouk pasé nan mitan

Min sa Déziém Komision Sivil la té vi-n fè nan Sin-doming. Min sa gouvènman fransé-a té vlé. Min byin souvan sou rout Listoua, sa nèg **vlé** fè sou lamin douat,

sa yo **ka** fè sou lamin gòch... Gouayamouk pasé nan mitan...

Boujoua fransé yo té konn sa yo té vlé, yo té fè kont jéfò pou yo té jouinn tè fèm, min anvérité, té gin tròp dlo pou yo janbé. Té gin pròp kontradiksion gouvènman fransé-a, té gin blan Sindoming yo, anpitou (ladinnié toujou pi rèd) té gin mas Sindoming yo, karé, kayé, andémonté, kòm ki diré Gouayamouk ki pral pran Pon Vinsan daso...

## bab vouazinaj ou pran difé
## mété bab ou alatranp

Prémié pas dlo pou Komision Sivil la té janbé, sé té pròp kontradiksion goumènman fransé-a.

Dépi Jiyè 1789, Lafrans té tèt anba. Té gin 2 gro kan ki tap kouazé kòn andédan gouvènman an

1) Aristokrat yo (Roua-a, gro chèf lamé yo, gro chèf légliz yo, grandon)

2) Boujoua yo (komèsan, mèt faktori) ki té piyé kò yo sou atizan, ouvriyé ak travayè latè.

Gouvènman fransé-a pat ka jouinn ékilib li. An 2 tan 3 mouvman désizion pran, an 2 tan 3 mouvman désizion kaba. Min amézi jou tap pasé, amézi ouvriyé, atizan ak travayè latè tap fè présion sou boujouazi-a, sé amézi dépité yo tap séré boulon aristokrat yo. Piti piti, boujouazi-a tap chita pouvoua-l an Frans, min piti piti tou pèp la té kòmansé sispèk. 10 Out 1792, pandan Komision Sivil la sou lanmè, pèp Pari-a fè dappiyanp sou

Roua-a. Youn lòt gouvènman monté an Frans.

Déziëm Komision Sivil la pat manké pa poté mak tout kontradiksion gouvènman ki té voyé-l la. Sé Roua fransé-a ki té siyin papié ba li, min sé dépité La-kòs ki té ékri tout modòd yo. Minmman parèyman ak Léta fransé-a, Komision an té gin aristokrat pa-l (Élo), min aristokrat sa-a té la pou laparad minmjan Loui 16 an Frans té youn roua popé touèl. Sé dépité boujoua yo ki tap kontrolé Lafrans, sé 2 avoka patizan boujoua-zi-a ki tap kontrolé Komision an. Minm nan lamé ki té pran voual ansanm ak Komisè yo té gin 2 kan. Pami 6000 òm yo, 4000 jandam té patizan boujouazi-a, 2000 militè té nan kan roua-a, é chèf lamé-a, Déspabès, té youn michan aristokrat. An vérité, kat la té mal bat.

## érè sou lapèsòn

Min, kontradiksion léta fransé-a potko anyin dévan sitiyasion an nan Sindoming. Kòman sitiyasion sa-a té yé? Sa sa vlé di **sitiyasion** osnon **konjonkti politik**?

Tout politik sé politik, min tout politik pa minm... Nou pran youn movè abitid (movè mès fasil pou pran), asavoua dépi yo mandé-n kouman kat politik la bat, n-ap séyé sonjé non batèm minis dépatman dè zafè mangonmin-an, kòm ki diré analiz politik sé fè farinay tripotay. Mouin di érè, érè. Érè si lapèsòn. Lè nou rési konnin kilès ki té sèl gad chanpèt nan tèt Mòn Marinèt lè kabouèt Sontonaks té parèt... nou poko konn youn pouèt. Sètin, tout chèf Sindoming yo té nan politik péyi a, min lò ou pran yo tout, ou rivé klasé yo, lò ou rivé konnin non batèm Tirésias Ogistin Simon Sam ou poko konnin **sitiyasion politik** péyi-a, ou dékouvri **aparèy po-**

**litik** péyi-a.

Mouin di **aparèy politik** pasé tout chèf youn gouvènman gin ròl éspésial yo, tankou léman, bouton, zégoui, ak opalè nan youn **aparèy** radio. Yo tout konékté younn ak lòt, é sé yo tout ansanm ki fè Léta-a, minmjan sé tout bouton, léman, zégoui ak opalè ki fè youn aparèy radio. Min asipozé m-konn sou ki pòs radio-a yé, si m-pa tandé mizik la joué, èské m-konn ki mizik aparèy la ap joué? Non.

Kidonk, **aparèy** la inpòtan, min **sé pa li ki mizik la.** Aparèy la mét mak fabrik li sou mizik la, sé vré. Gin radio k-joué pifò pasé lot. Gin radio k-gin plis bas pasé lòt. Gin radio k-pran plis pòs pasé lòt. Min, radio ak mizik sé 2.

Minman parèyman, **atout aparèy politik la gin rapò** ak sitiyasion an, atout **aparèy la mét mak fabrik li sou** sitiyasion an, aparèy politik ak sitiyasion politik sé 2.

mayilò
mayilò mayilò

An vérité, sitiyasion politik youn sosiété gin rasi-n li nan pozision divès klas, katégori ak group ki nan sosiété-a. Soti out 91 rivé oktòb 92, sitiyasion politik Sindoming lan té youn véritab mik-mak pasé klas ak katégori sosial yo pat klè sou **pozision** yo. Sètin, **intérè** yo pat chanjé, min sé pa tou lé jou youn klas sosial rivé pran pozision pou défann véritab intérè-l.

Soti out 91 rivé oktòb 92 pi fò klas ak katégori Sindoming yo té pran youn pozision va é vyin. Lè nou suiv mèt-bitasion blan yo pa égzanp, tanto yo fè kò ak blan mannan pou frapé mèt-bitasion milat, tanto yo fè kò ak mèt-bitasion milat ak ti blan pou yo krazé ésklav. Tanto yo fè kò ak patizan Roua-a, tanto yo rélé dèyè komisionè

politik aristokrat yo. Mèt-bitasion milat yo tou tap fè ti mayilò pa yo. Nan Nò-a, yo mandé fizi pou al krazé ésklav, nan Louès, sètin pami yo mété fizi nan min ésklav.

An vérité, lè pi fò klas ak katégori yo ap balansé yaya konsa, sitiyasion politik la pa fouti pa youn mik-mak. Min, an Oktòb 1792, lè Sindoming pran nouvèl sa k-té pasé an Frans, sitiyasion an makonnin pi rèd toujou. Gin klas ak katégori ki kouri pran pozision. Min gin lòt tou ki fann an 2. Chak group séyé ralé sosiété-a sou pròp pozision pa-l.

Lè chimin démin youn sosiété pa fouti désidé san moso dizon youn klas, youn katégori osnon youn group sosial, lè klas, katégori osnon group sa-a ap fè fòs sou sosiété-a pou ralé-l sou pozision pa-l, (minm si klas, katégori osnon group sosial sa-a pa nan **aparèy** politik la) li tounin youn **fòs sosial**.

An 1792-1793, youn kolonn fòs sosial pran divès pozision nan Sindoming, yo pozé divès zak pou fòsé rès sosiété-a aksépté pozision yo-a é sé divès zak sila yo ki té fè sitiyasion politik-la.

## chak jou parèy piès jou pa minm

Sitiyasion politik youn sosiété sé ki jan ki mannié divès fòs sosial yo ap ralé sosiété-a. **Sitiyasion politik youn sosiété sé konbinézon éspésial tout fòs sosial yo fè nan youn moman éspésial.** Chak foua konbinézon sila-a chanjé, chak foua moman sila-a chanjé, sitiyasion an chanjé.

**Ki té sitiyasion politik éspésial Sindoming nan 1792?** Ki kalité makonnaj **fòs sosial** yo té fè? Sou ki **pozision** yo té yé?

An vérité, té gin 6 group ki tap fè fòs sériézman sou sosiété-a: patizan nouvo gouvènman fransé-a; aristokrat yo; afranchi yo; blan mannan yo; chèf ésklav rébèl yo; ak mas ésklav yo.

Patizan nouvo gouvènman fransé-a pat anpil nan Sindoming. Nan group sa-a té gin kèk mèt-bitasion blan, birokrat, gro négosian. Sé Komision Sivil la ki tap minnin group sa-a: gouvènman fransé ki té fèk monté-a té ba li kat blanch...

Tout aristokrat yo pat sot nan minm klas osnon minm katégori sosial. Group yo-a té youn koalision komisionè politik, komisionè ékonomik ak mèt-bitasion blan ki té pran pozision pou Roua-a. Pi fò ladan yo té sot nan fanmi aristokrat an Frans.

Afranchi yo té youn fòs sosial inpòtan. Sé mèt-bitasion milat ki tap dirijé fòs sosial sa-a, min milat ak nèg nouè lib nan klas mouayèn nan té fè kò ak yo. Lè nouvèl 10 out la rivé sot an Frans, mèt-bitasion milat viré kostim yo lanvè. Yo minm ak lòt afranchi yo pran pozision kont aristokrat yo pasé yo té ouè nouvo gouvènman an té soti pou fè tout nèg **lib** égal égo ak blan.

Blan mannan yo (ti blan) té malè pandié sou tèt ni Komisè Sivil yo ni afranchi yo. Sontonaks té rélé yo «aristokrat lakoulè» pasé, atout yo tap frapé patizan Roua-a, atout yo té fè kòm koua yo tap pran pou révolision an Frans lan, yo pat vlé ouè afranchi, kit milat kit nouè, kit mèt-bitasion, kit klas mouayèn. Yo tap frapé aristokrat min sé pou yo té ka pran kontròl sosiété-a **pasé yo té blan tou.** Min, sa ki té pi rèd, poutèt pi fò nan yo pat gin byin, yo té désidé kraze, brizé, boulé tout sa k-té sou chimin pouvoua yo. Blan mannan té voyé ròch sou tout chyin k-tap pasé.

Chèf Ésklav Rébèl yo tap fè mayilò toujou. Yo té pou Roua fransé ak Roua panyòl la an minm tan: min yo tap frapé ni aristokrat ni patizan nouvo gouvènman-an. Janfransoua, Biasou, Tousin. Dépré. Manzo ak Obèr

té promèt chèf fransé yo pou yo fè tout ésklav tounin nan lésklavaj si yo té bay jénéral ésklav yo avantaj...

Min Mas Ésklav yo té gin pozision pa yo tou. Yo tap chèché sitou

-plis tan pou yo travay pròp bout tè pa yo
-libèté.

**Pozision** yo sou libèté-a potko tabli nètalkolé, min li tap vansé atoutbouli-n. Lè fini, nouvèl sa pèp la té fè an Frans, zam alamin, té konvink mas ésklav yo pi plis toujou, pouvoua yo té ka ginyin ak youn fizi nan min yo. Poutan pozision yo pat fèm sou paròl indépandans la. Pi fò ladan yo té konprann Roua fransé-a osnon Roua panyòl la té ka ba yo libèté é (minm jan ak chèf rébèl yo) té désidé rété sou lobédians soua younn soua lòt.

## gin lafòs pasé lafòs

Mézanmi an n-fè pòz pou nou viré gadé dèyè. Lè ou konnin koté ou soti, chimin dévan ou vi-n pi klè...

Nou jouinn ki kalité koalision gouvènman fransé-a té voyé Déziè m Komision Sivil la fè pou **kinbé Sindoming anba pat Lafrans.** Nou pran nouvèl sa ki pasé an Frans pandan Komisè yo sou lanmè. Nou lévé jipon mikmak politik Sindoming lan pou nou dékouvri pozision pi fò fòs sosial yo sou principal problèm péyi-a.

Lè nou kolé 3 dékouvèt sa yo ansanm n-ap ouè Komision Sivil la té pran nan 3 roua. Apré sa k-té pasé an Frans la, sitiyasion politik Sindoming la pat fòuti pèmèt Komisè yo fè koalision yo té vi-n fè-a. 4 fòs sosial té baré rout yo:

aristokrat yo
ti blan yo
chèf ésklav rébèl yo

mas ésklav yo.

Soti oktòb 1792 rivé out 1793, Komision Sivil la (ak tout lòt patizan nouvo gouvènman-an) pral séyé krazé osnon konvèti fòs sosial sila yo pou chita pròp pozision pa yo.

Kòm fòs sosial «patizan nouvo gouvènman an» té an féblès, yo piyé sou lòt fòs sosial ki té pran pozision pi pré yo-a: afranchi-yo. Yo fè youn **koalision politik.**

Youn **koalision politik**, sé lè 2 (osnon plis) fòs sosial ki pa gin minm pozision nètalkolé, min ki antann yo sou youn pozision prinsipal mét ansanm pou krazé lòt fòs sosial yo, pou chanjé (osnon kinbé) sitiyasion politik la.

## blan mannan kasé kòd nan batiman

Prémié fòs sosial koalision an frapé sé **aristokrat yo,** min prémié fòs sosial l-éliminé sé **blan mannan** yo.

Nan Nò-a, an désanm 1792, blan mannan monté youn konplo kont Komision an ak tout afranchi. Sontonaks frapé anvan. Li kòmansé anba jouktan li rivé sou chèf yo. 5 désanm, nan mitan lannouit, li pran 4 chèf ròròt. 8 janvié 93, anvan solèy gin tan lévé, li pran 9 lòt. Gro chèf yo rét poukont yo. 9 janvié, gro lajounin Sontonaks frapé anro nèt. Li piyé sou afranchi yo ak sòlda-l yo, li arété Dogi, Raboto ak Lachévèk Tibo. Li pimpé yo tòltòl an Frans. An janvié 1793, zèl blan mannan nan Nò yo té kasé.

Nan minm moua janvié 1793 sa-a, blan mannan nan Louès yo frapé. Yo séyé fè youn koalision politik ak aristokrat yo, min koalision an mouri nan foskouch. Sontonaks ak Pòlvérèl débaké Sinmak, yo sanblé afranchi ak sòlda blan patizan yo. Yo mété kèk ésklav sou li, yo grésé djòl kanno yo. 12 avril 1793, a névè di matin,

bato Komision Sivil la louvri boulèt sou Pòtoprins. A 6 è di soua, 1 200 sòlda lamé Komisè Sivil yo té sèl mèt lavil la. Borèl sové al Jamayik. Zèl fòs sosial blan mannan yo té kasé nan Louès la. Blan mannan nan Sid yo té kaponnin.

An avril 1793, koalision-an té in-a-zéro sou lòt fòs sosial yo: li té dékonstonbré blan mannann yo.

## prémié so pa so sé soté

Sé blan mannan yo koalision an té éliminé anvan, min sé aristokrak yo li té frapé an prémié. Dépi désanm 1792, aristokrat nan Nò-a té maré youn konplo kont Komision Sivil la ak afranchi yo. Déspabès, pròp chèf militè k-té débaké ak Komisè yo, té youn aristokrat anrajé, 100 pou 100 patizan Roua-a. Lè li pran nouvèl dappiyanp ki té fèt sou Roua-a an Frans, lè li ouè zak komision Sivil la pou fè afranchi yo égal égo ak blan yo, li minm ak youn kolonn lòt militè, birokrat épi mèt-bitasion aristokrat, désidé y-ap mété Sontonaks déyò, zam alamin. Min konplo-a vanté. Koalision an (Komisè yo ak afranchi yo) anbaké Déspabès ak plizié lòt chèf aristokrat. Min prémié so pa so, sé soté. Aristokrat yo té gin byin nan Sindoming. Soua yo té mèt-bitasion, soua yo té gro négosian, soua yo té gro birokrat osnon gran militè Roua-a té nonmin nan Sindoming. Yo pat soti pou pèdi byin konsa. Anpitou, si Roua-a pat chèf Lafrans ankò, yo pat bézouin Lafrans ankò. Ositou dépi 1792 yo tap filé Léspay ak Langlétè pou 2 péyi sa yo té ridé yo krazé patizan nouvo gouvènman fransé-a nan Sindoming. Léspay ak Langlétè té karèt. Min an 1793, 12 péyi Léròp déklaré Lafrans lagè. Panyòl ak anglé tou profité ataké Sindoming. Youn kolonn aristokrat al

goumin nan lamé anglé ak panyòl yo.

Galbo té youn chèf militè gouvènman fransé-a té voyé ranplasé Déspabès kòm chèf-détamajò Sindoming. Li té gin bitasion nan péyi-a. Ositou, rivé l-rivé, gran blan yo fouré-l anba vant yo. Galbo pran pozision, li pasé lòd ki té dépaman ak lòd Komision Sivil la. Sontonaks ak Pòlvérèl (ki té fèk fi-n kalé blan mannan yo nan louès la) kouri rantré Okap. Yo arété Galbo.

## makak si tèlman karésé pitit li li touyé-l

Aristokrat yo monté tèt pi fò lòt blan yo, yo di y-ap maché sou koalision Komisè-Afranchi-a.

19 Jyin, optimatin, yo fè chòk ak lamé koalision an André Rigo tap kòmandé nan Lagrandans la. Youn jou apré, nan lòt pouint péyi-a, 3000 òm antré Okap, zam yo nan min yo, y-ap rélé :Viv Galbo/Aba Sontanaks.

Komisè yo té konprann yo té rézoud tout problèm yo, épi sibitman yo té ouè bra yo pran nan moulin. Fòs sosial yo té fè koalision avè-l la pat gin ni asé frap, ni asé zam pou défann pozision yo-a. 21 Jyin 1793, yo pran youn kominiké. Yo ofri libèté bay «tout sòlda nèg ki va goumin pou Répiblik la (nouvo gouvènman fransé-a) sou lézòd Komisè Sivil yo, soua kont Léspay soua kont lòt lénmi gouvènman an, kit yo sot andédan kit yo sot alétranjé».

Poutèt fòs sosial yo té piyé sou li-a pat kapab ridé yo kinbé pouvoua-a ankò, Komisè Sivil yo té louvri pòt bay youn lòt fòs sosial rantré: chèf ésklav rébèl yo.

21 Jyin 1793, lamé Komisè yo an débandad. 21 Jyin 1793, Komisè yo ofri ésklav yo libèté. 22 Jyin 1793, 10 000 ésklav fonn sou lavil Okap. 24 Jyin 1793, 10 000 kolon pran bato san gadé dèyè. Lamé Galbo-a an débandad!

An 3 jou sitiyasion militè-a chavité tèt anba.

Jan Sontonaks li minm té di: poutèt yo pat rivé admèt intérè fondalnatal yo té parèy ak pa mèt-bitasion milat yo, poutèt yo pat rivé admèt koalision Ojé té mouri révé-a, kolon Sindoming yo ridé «krazé sistèm kolonial la ak pròp zak yo té fè pou kinbé sistèm nan ting fas».

Byin souvan sou rout Listoua, kontradiksion anba vant klas éksplouatè yo konn fè pròp klas sa yo ridé soté sistèm yo té kontrolé-a. An vérité, konplo Galbo ak lòt gran kolon yo ridé mété révolision Sindoming nan sou chimin déchinnin. Évènman 21 Jyin yo fòsé Komisè Sivil yo louvri pòt bay **chèf ésklav rébèl yo**. Min sé pa sa sèlman... Yo bay youn lòt fòs sosial okazion pousé dizon pa-l, égzijans pa-l, pozision pa-l: **mas ésklav yo**.

## gouayamouk pasé nan mitan

An vérité, minm pandan batay 21-22 jyin yo, Komision Sivil la pat palé paròl libèté-a pou **tout** ésklav. Komisè yo té ofri libèté pou sòlda k-tap goumin pou yo, anpitou yo té voyé kominiké sa-a éspésialman bay Janfransoua, Biasou, Tousin ak lòt gro chèf yo. Yo tap ofri rébèl sa yo libèté avèk bitasion tou suit pou yo té ka gin youn lamé plonnto plonnto; apré sa yo ta pral okipé lòt ésklav yo. Yo ta ba yo tè ak libèté, min piti piti (déklarasion 21 jyin).

Komisè yo té désidé fè san sot nan ròch **pou kinbé Sindoming anba pat Lafrans.** Min an 2 foua, younn dèyè lot, yo té piyé kò yo sou movè fòs sosial yo. **Afranchi** yo té sou pozision Komision an, min yo pat gin asé frap militè; **chèf ésklav rébèl yo** té gin frap militè, min yo pat sou bò Komision an.

É fò nou konprann pouki.

Komisè yo té ofri yo byin, min chèf ésklav yo té gin byin déja nan lamé panyòl la. Komisè yo té ofri yo libèté, min yo sitèlman té lib, yo tap fè konmès ésklav!

Anpitou, dékorasion yo, tit yo, ak grad yo té long pasé baton jandam. An vérité, klik gro zotobré sa yo pat ouè piès avantaj nan tèt kolé sila-a. Sitou lamé Komisè yo té déja fè bèk atè. Yo di Komisè yo vouzan. (Déklarasion 25 Jyin, ak déklarasion 6 Jiyè 1793).

Min nan minm moman chèf ésklav rébèl yo tap tuipé Komisè yo tout longè djòl yo, lòt fòs sosial yo tap déplasé. Réling aristokrat yo ak rétay blan mannan yo té désidé nètalkolé rinmèt étranjé péyi-a (soua Langlétè, soua Léspay).Yo tap konploté ak konpayèl yo ki té déja nan Nò-a, Anglé yo tap paré kò yo pou frapé Sid ak Nòdouès péyi-a.

Afranchi yo tou tap déplasé. Pi gro mèt-bitasion milat yo tap voyé kò yo sou Anglé ak Panyòl minmman parèyman ak mèt-bitasion blan kanmarad yo. Youn ti ékip milat ki té fè étid an Frans, ki té viv kòmansman révolision boujoua yo lòtbò dlo, té kinbé ting fas pou Komisè yo. Min an vérité, péyi-a té vansé sot anba min Lafrans.

Kidonk, bò Jiyè-Out 1793, Komision Sivil la té krazé 2 fòs sosial nan Sindoming (blan mannan ak aristokrat) min li té pèdi youn alié (mèt-bitasion milat yo) é lòt alié li tap chèché-a (chèf ésklav yo), té réfizé rékonèt li.

Fondalnatal mision Déziè m Komision Sivil la sé té **kinbé péyi-a anba pat Lafrans.** Sontonaks ak Pòlvérèl voyé jé sou sèl grinn fòs sosial ki té rété-a, **sèl grinn fòs sosial ki té gin asé frap pou li rinmèt péyi-a bay Lafrans.** Min nan politik, byin souvan fò bay pou pran. Pou rélé mas ésklav yo, Sontonaks bijé ba yo libèté, brid sou kou, tout vis tout kondision.

27 out 1793 Pòlvérèl (nan Louès péyi-a) mandé pou byin Sindoming yo séparé pou ésklav yo jouinn ti kal. Li répété désizion Komisè yo pou yo bay tout ésklav **ki**

**tounin travay latè** yo libèté égal égo ak tout lòt sitouayin fransé.

29 out 1793, nan Nò-a, Sontonaks déklaré tout ésklav yo vi-n lib. Li bay tout ansyin ésklav ki tap travay sou youn bitasion doua séparé pami yo youn tiè(⅓) bénéfis bitasion-an.

Sontonaks ak Pòlvérèl tap fè youn dènié jéfò pou yo kinbé péyi-a anba pat Lafrans, min kontradiksion tap trinnin yo. Yo té bijé piyé sou youn fòs sosial angrinn-démonté. Yo té bijé piyé sou youn klas sosial ki pat gin anyin pou pèdi. Yo té fè youn bèl kout volan, min Gouayamouk pa tap ba yo chans ankò: révolision Sindoming lan té rivé nan sézon pouinnfèbak.

# 6. Ti pié zoranj monté

*Ti pié zoranj monté*
*monté*
*ti pié zoranj*
*bèlmè pa manman*

26 Janvié 1801, Tousin Louvèti rantré Sanntodomi-ngo épi li fè konnin alaronnbadè zilé-a anba ponyèt li dépi tèt Pòdpé jouk anba ka panyòl. Sé pa kraponnay li tap bay... Nòdouès la té pa-l. Plato Santral té pa-l. Latibonit té nan min-l. Okay, Jakmèl ak Jérémi té sispann fè rouspétay. Panyòl ki panyòl té tèt ba...

Kouman sa té fè fèt? Kouman fè Tousin té rivé kontrolé Nò-a? Ki lè, kouman, pouki, li té gin tan mét min sou Sid la? Koté sékrétè gouvènman yo té pasé? É chèf afranchi yo?

An vérité, Tousin Louvèti pat kinbé pouvoua sa-a pou kò-l. Pandan Tousin liminm té kay panyòl, té gin youn kokinn chinn òganizasion politik ki té ka kontrolé péyi-a kèlkésoua koté chèf la té yé. Pouvoua Tousin an, sé nan òganizasion sa-a li té chita. Sé òganizasion sa-a ki té mété-l kanpé blòk pa blòk. Ositou, jou òganizasion sa-a krazé, jou jouinti k-té kolé-l ak mas ésklav yo kasé (é na gin tan ouè pouki) Tousin tonbé. Min sa-a sé pou ladinniè... Annatandan, nan komansman 1801, òganizasion Tousin-an té sèl kòk ki té bèk anro nan gagè Sindoming nan. Fòk nou chaché konprann kouman ti pié zoranj monté jouk li rivé rotè palmis.

# 6.1 Msié mbarouli... Mèsi pè !

***Rat, rat, rat***
***min youn bèl ti dan***
***mouin ba ou***
***ou-a ban-m***
***youn vié ti dan***

An vérité, lò afè Galbo-a pasé Okap, Dézièm Komision Sivil-la té louvri pòt gouvènman an bay ésklav yo rantré. Sé té dinniè chans Sontonaks ak Pol Vérèl té ka pran pou kinbé Sindoming anba ponyèt Lafrans. Yo té piyé sou fòs sosial ésklav yo pou yo té ka kinbé pouvoua-a. Min ni chèf ésklav rébèl yo, ni mas ésklav yo pat fi-n paré asé pou yo té sèvi ak féblès Komisè yo. Okontrè, yo minm poukont pa yo té an féblès.

**youn flè**
**plis oun flè**
**sa fè youn bouké flè**
**min sa pa fè**
**youn pié lorié**
**vlé pa vlé**

Ésklav rébèl yo té gin pouinnkoté sou 2 bò:

1) yo té pran pa-n òganizasion

Anpil nan ésklav sa yo pat gin bom zam. Anpil lòt té gin zam, min yo pat gin téknik. Min sitou angiz group rébèl yo té séyé mét ansanm, té gin youn dibita ti chèf isit, ti chèf lotbò ki té nan yi-ng yang younn ak lòt. Sòlda yo té pinyin lagé, chèf yo minm sé pa palé.

2) yo té pran pa-n idéyoloji

Min, pi gro problèm anpil ésklav rébèl yo, sé konnin yo pat konnin kilakièl dé rézon ki fè yo tap goumin. Sètin, yo té rantré nan rébèl, pasé lè sa-a, sé sèl jan yo té kapab gin libèté. Min youn foua **yominm** yo té

fi-n lib, poukisa pou yo té kontinié goumin? Yo pat konnin... Yo pat ouè libèté **younn** té makonnin ak libèté yo **tout.**

Ositou, bonkou nan yo té rété anro mòn yo, koté blan yo té pè monté. Bonkou lòt té désann goumin poutèt pròp avantaj pèsonèl pa yo. Janfransoua ak Biasou tap vann ésklav.

Sé bagay nou konnin, (pa vré?) dépi chak grinn 5 ap chèché pròp avantaj pèsonèl pa-l, anyin pa fèt...

Kidonk, ésklav rébèl yo té an féblès, é mas ésklav yo tou té soufri minm maladi-a:

—yo pat gin òganizasion

—yo pat konprann problèm nan klè asé. Yo pat ouè sété **tout** ésklav ki té gin pou goumin pou libèté **tout** ésklav.

Min, mas ésklav yo té gin 2 gro avantaj:

yo té anpil, kidonk yo té ka tounin youn michan fòs militè

yo té gin **intérè** pou **tout** ésklav té vi-n lib nètalkolé.

maringouin
pi-nga
zonbi

Group ki t-ak Tousin Louvèti-a pat parèy ak piès lòt group ésklav rébèl. An 1793, li montré sa l-té ka fè.

29 out 1793, nan Kan Turèl, Tousin pran youn kominiké. Li di l-ap goumin pou **libèté ak égalité** nan tout Sindoming. Li mandé pou tout mounn ki vlé libèté sila-a kolé tèt ak group li-a.

Déklarasion sila-a montré Tousin ak kanmarad li yo té ouè problèm fondalnatal péyi-a sé té kontra-

diksion ésklavaj/libèté-a. Pi gro égzijans yo té fè sosiété Sindoming lan, sé LIBÈTÉ **ak** ÉGALITÉ yo té mandé pou **tout** mounn.

**Lè youn òganizasion fè younn òsnon plizié égzijans, lè li rékonèt égzijans sa-a kòm égzijans fondalnatal li fè youn sosiété, égzijans sa-a [osnon égzijans sa yo] tounin** liy politik **òganizasion-an.**

An jouèt konsa, lè n-tandé ti zòrèy ap palé fransé si nou ouè n-fouyé paròl li-a épi n-poko ka ouè ki égzijans fondalnatal li fè sosiété-a, nou mèt sètin li nan manti. Nan finisman moua darout, an 1793, group Tousin an té fè 2 pouin sou tout lòt group ésklav rébèl yo. Li té fè sosiété-a youn égzijans fondalnatal, ositou liy politik li té klè. Non sèlman li té klè, min l-té **kòrèk** pasé l-té fè jouinti ak younn nan égzijans fondalnatal **mas** ésklav yo: LIBÈTÉ pou tout mounn.

Kidonk, group Tousin an té pran **pozision** pou li défann younn nan intérè fondalnatal mas yo. Min anvérité, sé pa li asé k-té pran **pozision** sa-a. Minm 29 out sa-a, Sontonaks té déja bay lòd pou tout mèt ésklav lagé ésklav yo. Poutan Tousin pat kolé tèt ak Sontonaks, é gin plizié rézon pou sa. Manman rézon an sé parèy **taktik politik** group Tousin an pat parèy ak **taktik politik** Komision Sivil la. Komision Sivil la té vlé **bay** ésklav yo libèté, Tousin li minm té vlé pou ésklav yo **pran** libèté ak fòs ponyèt yo, pasé sé té sèl jan yo té ka **kinbé** libèté sa-a.

Liy politik sé younn, taktik politik sé 2. Liy politik 2 òganizasion gin doua parèy épi taktik yo pa minm. Taktik politik 2 òganizasion gin doua kontré épi liy politik yo pa parèy. Taktik politik youn òganizasion, sé ki jan ki manniè òganizasion sa-a ranjé kò-l pou l-fè sosiété-a aksépté égzijans fondalnatal li-a.

Group Tousin an té ouè youn sèl jan pou sosiété Sindoming lan té rékonèt égzijans fondalnatal LIBÈTÉ-a: fò té

gin youn **lamé ésklav** ki té ka pran libèté sa-a, ki té ka défann li zam alamin, ki té ka kontrolé gouvènman an. Kidonk, fò té gin youn òganizasion pi solid pasé ròch galèt.

## pouaṣon ponn zé-l nan fon lanmè

Nan finisman moua darout, an 1793, group ésklav rébèl ki té ak Tousin Louvèti-a té fè 2 pouin sou tout lòt group ésklav nan Sindoming. Li té géri tou 2 pouinn-koté ki tap maré tout lòt group yo: liy politik li té kòrèk, taktik politik li té kòrèk. Yo té kòrèk pasé ni liy sa-a ni taktik sa-a té fè jouinti ak klas sosial ki té gin plis intérè chaviré sosiété-a: **mas** ésklav yo.

An 1793, group Tousin-an kité pozision chèf ésklav rébèl yo pou défann younn nan intérè fondalnatal klas ésklav la: **libèté pou tout mounn**.

Min, si Tousin té déklaré liy politik li aklè, li pat mét taktik li sou jounal: group li-a té fèb toujou. Pouason ponn zé-l nan fon lanmè... Si jodi-a nou konn taktik sa-a sé pasé n-ka gadé dèyè, nou ka ouè rout ti group sa-a fè jouk tan li rivé mét min sou pouvoua-a. Ositou, nou pa fouti di ni ki jou ni kouman òganizasion Tousin-an fòmé. **Min gin 2-3 nouvèl jénéral** Listoua poté ki ka fè nou réfléchi.

An 1792, Moyiz, Désali-n ak Pòl Louvèti té déja nan lamé Tousin. An 1794, Kristòf Mònè ak Morépa té déja ofisié Tousin. An 1794, lamé Tousin an té kontrolé Gonayiv, Gro Mòn, Mamlad, Plézans, Dondon, Linbé, Lakil. Li té gin 4 mil (4 000) solda ak tiyon.

Li té gin youn étamajò solid: Fransoua-Dominik-**Tousin Bréda (di Louvèti), Janjak Diklo (di Désali-n), Jil** Bréda (di Moyiz Louvèti), Pòl Tousin (di Pòl Lou-vèti), Kristòf Mònè, Masial Bès, Morépa, Bonavanti, Klèvo, Déroulo, Dénèvil, André Vènè... **An vérité, sé youn véritab òganizasion ki té fè alians ak Lafrans la!**

## boukanté pa péché

Soti 1792 rivé 1794, apré kont chimin jinnin, group Tousin an té fòmé youn véritab òganizasion ak youn liy politik kòrèk, youn taktik politik kòrèk, youn avan-gad solid épi youn lamé 4 000 òm pou réyalizé taktik la, é sé **lè òganizasion an fi-n kanpé sou pròp 2 pié-l li fè alians ak komisè politik Lafrans yo.**

Alians politik òganizasion Tousin an té kòrèk pasé:

1) òganizasion an té déja kanpé sou pròp 2 pié-l
2) alians la rapòté òganizasion an plis avantaj pasé Lafans.

An n-égzaminé boukantay la, an nou chèché gadé sa li rapòté tou 2 group yo.

An Jiyè 1794, 11 moua apré déklarasion Sontonaks ki té mandé lagé ésklav yo, komisè politik Lafrans yo té an féblès nan Sindoming. Poutèt liy politik gro chèf rébèl yo pat kòrèk, poutèt yo té dèyè avantaj pèso-nèl pa yo angiz yo té goumin pou libèté tout ésklav, poutèt yo pat fè grandisman politik òganizasion Tousin an té fè-a, anpil nan yo (Janfransoua, Biasou...) té rété nan kan panyòl. Gin lòt ki té fè koub al jouinn fransé (Piéro, Makaya, Piè Michèl...) min yo pat gin

téknik militè ni panyòl ni nèg Tousin yo té ginyin an. Yo pat solid asé pou yo té rémonté protokòl Lafrans la.

Kidonk, an Jiyè 1794, atout déklarasion Sontonaks la, Sindoming tap glisé anba min Lafrans. Anglé ak panyòl té kouinsé péyi-a nan 4 kouin. Ositou, boukantay la bay komisionè politik yo youn lamé solid ki tap goumin «pou yo» nan Louès ak nan Nò péyi-a. Piti piti, gras a òganizasion an, Sindoming tap tounin anba ponyèt Lafrans. Min nou konnin byin, mézanmi, lavi-a sé kontradiksion. Byin souvan van sispann vanté pou l-ka pran san-l anvan siklòn... Bouapiro ouè louin, sa sé vré, min Grinn Prominnin ouè pi louin. Si-n gadé lòtbò lantouray, n-ap ouè boukantay la té rapòté òganizasion an avantaj bab é moustach. Pandanstan jénéral ak politisyin fransé yo ap piyé sou li pou pran fòs, òganizasion an kinbé indépandans li. Okontrè minm, li fouré pié-l pi fon nan aparèy politik komisionè Lafrans yo té mét kanpé-a. Oganizasion an té déja gin youn ékip solid, youn véritab avangad; boukantay la ba li okazion mété pròp avangad li-a nan mitan aparèy politik péyi-a. Non sèlman inpé ofisié kinbé grad yo, min anpil lòt monté. Apré chak gro batay yo ginyin, Tousin mandé Lavo (chèf militè fransé yo) pou li bay nèg nouè yo plis **résponsablité nan lamé-a. É nan kondision Sindoming té yé-a, fòs militè té égal fòs politik. Òganizasion an té déja youn kokinn** fòs militè, li vi-n pi gro fòs politik péyi-a.

Sé sètin, nan jé komisionè Lafrans yo, lè lamé Tousin an tap grandi sé lamé **Lafrans** ki tap grandi. Min lè nou gadé dèyè mòn, nou ouè sé group Tousin an ki tap pran zam, téknik, grad, ak **sòlda ansyin ésklav ki té déja nan kan fransé yo.** Nou ouè sé lamé ansyin ésklav yo ki tap grandi. Nou ouè sé lamé Libèté-a ki tap grandi. Pa bliyé non plis, lè sa-a, kan Lafrans la té sèl kan koté youn lamé ansyin ésklav té ka grandi alèz pasé anglé ak panyòl tap sèvi ak ansyin ésklav, min yo

pat bézouin yo tròp pasé sa. Yo pat fi-n santi yo a-lèz lè tout nèg nouè sa yo tap pot zam. Lafrans té sèl péyi ki té rékonnèt angranman libèté ésklav yo,é kidonk yo té fèmin jé... Lè yo fè sa pou yo louvri-l, trò ta té gin tan baré yo.

Kidonk, boukantay la té bay òganizasion-an plis **avantaj politik** (li té gin plis dizon nan gouvènman-an), **avantaj idéyolojik** (kan Libèté-a tap grandi), **a-vantaj militè** (lamé Libèté-a tap grandi). É té gin lòt avantaj ankò, min avantaj sa yo sé té kouto 2 bò...

## chak bourik ranni...

Òganizasion Tousin an té kontrolé inpé tè nan péyi-a. Jan sa té konn fèt lè sa-a, lè youn jénéral té ran-tré nan youn bouk, li té pran miyò bitasion yo pou li. Plis youn nonm té ro nan lamé-a, plis li té gin tè. O-sitou, dépi anvan 1794, sètin chèf ansyin ésklav yo té gin tè yo tap kontrolé. Min yo patko ka tayé banda... Alians ak Lafrans la fòsé Léta nan Sindoming rékonèt doua chèf lamé Tousin-an sou youn dibita bitasion nan Nò-a, nan Plato Santral ak Latibonit la. An 1795, 6 moua apré alians la, bitasion Sindoming yo té anba min 3 group: nouvo komisionè politik Lafrans yo (group Lavo-a), chèf militè afranchi yo (ékip Vilat, Bo-vè ak Rigo-a), ak chèf lamé Louvèti-a.

Paròl sa-a inpòtan anpil. Nou ouè òganizasion Tousin an grandi, é nou ouè sa bèlté-l, disipli-n li, pouvoua-l, fè pou **mas** ansyin ésklav yo. Min fò nou ka ouè tou pikan k-té anba flè-a. Boukantay ak La-frans la té fè pliziè chèf òganizasion an fè travay mèt-bitasion minmman parèyman ak tout lòt mèt-bitasion. Tousin té gin séktè pa li, minm jan Rigo,

nan Sid la, té gin séktè pa li.

## ...nan patiraj vouazin

Lévénman sa-a gin 2 gro konsékans.

Youn kontradiksion parèt ant chèf nouvo-lib yo (chèf òganizasion Tousin an) ak mas nouvo-lib yo (mas tout ansyin ésklav yo). Min kòm kontradiksion sila-a tap boujonnin sèlman an 1795, (sé an 1801 l-déchinnin), nou poko ap étidié-l. Sèlman, kon di Lamèsi: koua sou bouch, séré kozé, min vè konn antré nan mango dépi sou pié...

Youn lòt kontradiksion parèt ant chèf ansyin-lib yo (nèg nouè ak milat sitou ki té afranchi dépi lontan) épi chèf òganizasion Louvèti-a. Sètin, dépi Sontonaks té déklaré libèté ésklav yo, té gin youn kontradiksion: nouvo-lib/ansyin-lib. Min lè avangad Louvèti-a fè dappiyanp sou tè yo, lè Lafrans ba yo labsolision san konfésion, chèf ansyin lib yo — ki té soti pou ranmasé pi fò tè blan yo tal kité yo — pat griyin dan yo ditou. Nan Nò-a sitou, sé kòm ki diré sé tè papa yo Louvèti té pran. **Intérè kouazé, é dépi intérè kouazé, nou nan** chimin kontradiksion. An 1795, youn kontradiksion parèt: **chèf** nouvo-lib/**chèf** ansyin-lib, é kontradiksion sila-a, pat gin fèy ki té ka kouvri-l. Kontradiksion sila-a fè mas ak youn **lòt** kontradiksion (youn pi gro kontradiksion): nouvo-lib/ansyin-lib, épi tou 2 pété tankou klorat 2 kou, zam tiré nan lakou Sindoming; é pami tout lafimin sa-a... ti pié zoranj monté... monté...

## 6.2 Vini boudé

*Vini boudé*
*frè Jan*
*vini boudé*
*vini ouè frè Piè*
*ki boudé pou ou*

20 Mas 1796 nan lavil Okap, youn kolonn patizan jénéral Vilat anvayi palè Lavo-a (jénéral fransé Sontonaks té kité kòm chèf-détamajò Sindoming nan. Yo bat Lavo byin bat, yo fouké-l, yo fèmin-l nan prizon. Lakomi-n Okap la pran youn kominiké asavoua Lavo pa chèf ankò, sé Vilat ki pran plas li. Vilat voyé komision bay lòt jénéral yo ( Rigo, Bovè, Tousin ) pou di yo sa k-pasé épitou pou mandé yo mét avè-l.

Min 22 Mas optimatin, Vilat résévoua youn lèt kolonèl Piè Michèl —ki té sou lobédians Vilat— ak youn lèt jénéral Tousin Louvèti. Tou 2 nèg yo di yo pa dakò pou Lavo rét fèmin, ni pou Vilat vi-n chèf. Yo di si Lakomi-n nan ak Vilat pa fè lagé Lavo tou souit y-ap maché sou Okap. Vilat patko minm fi-n li lèt yo, Tousin té gin tan lévé pié-l. An 2 tan 3 mouvman, li voyé komision bay otorité fransé Ozétazini yo pou l-di yo sa l-pral fè. Li bay Désali-n ak Bélè lòd chiré rout Okap ak 2 kolonn sòlda. Épi liminm atò -chay toujou dèyè tròkèt- li pran chimin ak rès brigad li-a.

20 Mas 1796, Vilat ak chèf Lakomi-n yo fè arété Lavo. 22 Mas optimatin yo li lèt Tousin an. Minm 22 Mas sila-a, a 9 è, majistra yo kaponnin, yo lagé Lavo; Vilat krazé rak. 28 Mas, Tousin rantré Okap. Prémié Avril 1796, Lavo manché kòn li pou fè tout mounn nan Sindoming konnin: apré li, sé Tousin.

Ti pié zoranj monté... monté...

Mézanmi, min sa k-té pasé. Rakontay la gin piman, lévénman monté sou lévénman. Min Listoua sé pa rakontay, Listoua sé youn makonn **poukisa** k-ap fè

ti difé boulé nan zantray youn sosiété. Alòs fòk nou pozé késion: kouman fè sa k-rivé rivé?

## 2 mòn kontré

An vérité, lévénman yo rélé «Afè Vilat la» gin rasi-n li nan plizié kontradiksion sosiété Sindoming nan. Nan Sindoming an 1796, chèf lamé yo té fè dappiyanp sou pi fò bitasion kolon yo té kouri kité yo. Nan moso Sindoming ki té sansé sou lobédians Lafrans la, té gin 2 michan group nèg ki té kontrolé tè yo: chèf ansyin-lib yo ak chèf nouvo-lib yo. Anpatan, té gin youn kontradiksion **chèf ansyin-lib** ( Rigo, Vilat, Bovè) kont **chèf nouvo-lib** (Tousin, Désali-n, Moyiz)...

Sètin, té gin blan k-té gin byin toujou nan Sindoming. Min dépi afè Galbo-a, youn dibita ansyin kolon té volé gadiè. Pi fò blan k-té rété ap kontrolé bitasion yo té nan ékip patizan nouvo gouvènman an Frans la, é pouvoua yo té chita sou fòs ponyèt nouvo-lib yo. Ositou, kontradiksion labaniè-a sé té kontradiksion chèf nouvo-lib/chèf ansyin lib la. Kontradiksion sila-a parèt sou divès fòm: sé youn kontradiksion ékonomik, sé youn kontradiksion politik, sé youn kontradiksion militè...

Chèf nouvo-lib yo té kontrolé Latibonit, Plato Santral, ak Nòdouès la. Yo tap fòsé abitan bouriké, min, déga lagè-a té fi-n fè nan zòn sa yo, déga k-tap kontinié fèt, té ba yo maltèt tanzantan. Atout li tap ranmasé richès, dévan richès ansyin-lib yo, òganizasion Tousin an té dèyè toujou.

Poutan, pouvoua politik ak fòs militè chèf nouvo-lib yo pat piti. Téritoua yo-a té nan mitan péyi-a. Yo té

ka voyé bra ni adouat ni agòch. Sòlda yo té byin antréné. Mét sou sa, dépi Jiyè 1795, lagè Lafrans ak Léspay la té fini. Group ésklav rébèl ki té nan kan Léspay la té krazé. Janfransoua té volé gadiè. Biasou fonn kou bè nan solèy, pèsonn mounn pa janm jouinn tras li. Ositou, pi fò ansyin ésklav rébèl yo vi-n fè ti pil gro pil nan òganizasion Tousin an.

danmboua dédé
karidanm
kapòral o
divizion o

Sitiyasion ansyin-lib yo té kòm ki diré révè sitiyasion nouvo-lib yo. Nan Sid ak nan Louès péyi-a, mètbiasion tap joui rant yo.

Min atout chèf ansyin-lib yo (nan Louès ak nan Sid la sitou ) té gin lajan ak provizion anba min yo, atout lamé yo-a té kanpé sou 2 pié-l, problèm politik yo pat piti. Lè Déziè̀m Komision Sivil la té débaké (1792) sé ansyin-lib yo k-té soutni patizan nouvo gouvènman fransé-a. Poutan, lè Sontonaks pati (1794) sé Lavo, youn blan fransé, li kité kòm chèf péyi-a. An Jiyè 1795, gouvènman fransé-a monté 5 chèf militè nan Sindoming. Min li bay Lavo pi gro grad (divizion) épi li bay Tousin, youn ansyin ésklav ki té fèk vi-n nan ékip la, minm grad ak pi gro chèf milat yo (jénéral-brigad). Ansyin-lib yo pat kontan pou 5 kòb... Mété sou sa, dépi 1794, Komisionè politik Lafrans yo (Sontonaks ak Lavo sitou) té ouété kò yo sou ansyin-lib, yo té piyé sou mas nouvo-lib yo. Lavo té fè san sot nan ròch pou ansyin-lib yo pat voyé komision dirèk bay gouvènman an Frans la,

poutan li té louvri pòt bay Tousin. 21 Févriyé 1796, 2-3 nan sékrétè Tousin ak Lavo yo al an Frans fè tandé voua yo, chèf ansyin-lib yo rét bèkèkè.

An vérité, problèm tout chèf ansyin-lib nan Sindoming yo pat piti. Min si tout ka sé ka, tout ka pa minm. Chèf ansyin-lib yo nan Nò-a (ékip Vilat la) té gin plis problèm pasé tout lòt. Yo pat gin lèzèz militè milat nan Sid yo. Lavo té kouinsé yo Pòdpé, Tousin té Gonayiv, Piè Michèl té nan zantray yo. Sètin, Okap té sou kontròl Vilat, sètin Piè Michèl té sansé sou kontròl Okap, min Okap té prèské sènin. Lè fini tou, poutèt jéyografi péyi-a, poutèt konsantrasion yo sitou nan Nò-a, mouvman ésklav yo té toujou gin plis fòs nan zòn sa yo. Anvérité, ansyin-lib yo té nan ka. Ositou, Vilat di: si m-té... m-ta.. Li tonbé pichkannin òganizasion Tousin an. Li voyé éspion, li lévé kokin, ti konplo pasi, ti konplo pala. Li séyé koupé viv Tousin.

Min pandan Vilat tap bay Tousin problèm nan, Lavo tap frapé ansyin-lib yo nan pouin sansib mésié yo. Anvan 1793, pi fò bitasion ak gro kay nan Nò-a té pou kolon blan, richès milat yo té konsantré nan Sid la. Lè kolon yo bouazé, apré konplo Galbo-a sitou, ansyin-lib yo té pozé pat sou byin yo. Min lè nouvo-lib yo rantré nan jouèt la, lè lamé Lavo-a pran fòs (fòs òganizasion Tousin-an), Pérou, ki té sékrétè finans Lavo, dékrété tè sa yo té tè Léta. Li mandé milat yo pou yo péyé louayé ak afèmaj. Ansyin-lib yo réponn yo té dépansé pou rébati bitasion yo, yo pat fè dappiyanp pi plis pasé pèsonn, yo pat ouè kilakièl dé rézon ki ta fè yo bay gouvènman an lajan yo. Mézanmi n-a sonjé sa, dépi katégori osnon klas sosial antré nan diskision pou tè nan péyi d-Ayiti Toma, fò zam tiré kanminm. An 1796, Pérou mandé milat yo kontrolé papié tè, yo frapé-l. An 1805, Dé-

sali-n mandé parèy, yo touyé-l. An... (N-a gin tan tounin sou sa.)

## papié tè / lajan papié

Afè papié tè yo pat sèl problèm ékonomik ansyin-lib yo nan Nò-a. Papié pou papié, té gin afè lajan-papié-a...

Nan tan lontan, nan Sindoming tankou anpil lòt koté an Amérik kou an Éròp, byin souvan, sé ak **lajan** yo té konn péyé sòlda ak ofisié yo. Sé pa piès kuiv pintiré kou lajan kouniéla-a, non. Lajan! Lajan tout bon! Tankou ajantri nan pa-ntiè madan Kosédio, tankou lalians nan douè madan Laristo. Lajan! Lajan tout bon, oui!

Min, an 1796, komès té an féblès nan Nò-a, lajan pat si tèlman rantré sot nan lòt péyi, Pérou péyé ofisié yo ak youn lajan-papié. Mézanmi, m-pa konn si n-konn sa, min **lajan**-papié pa **lajan.** Lajan-**papié** sé **papié.** Sé youn fèy papié Léta siyin pou l-sèmanté Msié Djo osnon Manzè Jizèl, osnon, ninpòt kikonk ki kinbé papié sa-a, gin 1 pias, 5 pias osnon 100 pias nan ponyèt li. Lè pèp la pran lajan-papié-a nan min Léta, sé youn krédi li fè Léta. Sé di li di li kouè nan papié Léta siyin-an pasé l-konnin Léta gin kòb. Min asipozé Léta pa gin kòb? Asipozé krédi Léta-a pa bon? Asipozé mounn kòmansé pa kouè nan paròl Léta-a? Lajan papié-a pèdi fil. Lè sa-a, sa ou té konn achté pou 1 pias ané pasé anro anro, ou-achté-l pou 4 pias ané sa-a. Pasé négosian étranjé yo pa fè papié Léta-a konfians ankò. Pasé mounn k-ap fè tranzaksion nan péyi-a pa fè papié Léta-a konfians ankò. Yo pran papié Léta-a pou promès douédou.

Inbin, an 1796, gouvènman nan Nò-a pat gin kòb, é ansyin-lib bò Okap yo té konn sa. Yo pat soti pou pran savon pou fromaj. Yo di Pérou vouzan! Yo mét ak blan réyaksionè yo, yo mét ak inpé sòlda nouvo-lib ki pat kontan sitiyasion ékonomik la, yo antann yo ak sètin chèf milat nan Sid la (Pinchina sitou), épi yo maché pran ni Lavo ni Pérou. Sé té sèl jan sèl mannièyo té ka mété min sou gouvènman an nan Nò-a nèt-alkolé. Si yo té ginyin batay sa-a, nouvo-lib yo tap al bannann. Ansyin-lib anro, ansyin-lib anba, komi-sionè Lafrans ròltègèt, òganizasion Tousin-an tap tankou manba nan kasav, minm souinté l-pa tap ka souinté.

## ti pié zoranj monté

Min chèf ansyin-lib yo té fè youn kokinn chinn érè: yo pat ouè tout longè fòs politik ak militè òganizasion Tousin an. Yo pat sipozé lòt chèf nouvo-lib tankou Piè Michèl (lénmi **pèsonèl** Tousin) tap fè kò ak **òganizasion an.** Ositou, lè Piè Michèl di non, lè Désali-n mété-l an bran-l, lè blan Lakomi-n yo kraponnin, ansyin-lib yo bat ba. Angiz konplo Vilat la rapòté ansyin-lib yo, sé fòs nouvo-lib yo l-chita pasé li té montré kouman pi gro blan Sindoming la, chèf-détamajò Lavo, pat sa bridi-ng kò-l san òganizasion Tousin an.

Apré Mas 1796, blan fransé pèdi dinniè fòs yo nan Sindoming. Ansyin-lib yo al bannann nan Nò-a. Nan Sid la, kontradiksion ansyin-lib/nouvo-lib la man-gonmin pi rèd toujou.

Min, pi gro konsékans konplo Vilat la, sé fòs li bay **mas** nouvo-lib yo. Sètin sé pat mas yo ki tap joui tè òganizasion Tousin an té kontrolé yo. Nan Nò kon

nan Sid, yo tap bouriké rèd pou chèf yo galonnin. Sètin, té gin youn kontradiksion: **mas** nouvo-lib kont òganizasion Tousin an. Min, an 1796, kontradiksion sila-a té youn kontradiksion anba vant **kan nouvo-lib la**. Liy politik òganizasion an, sé té défann libèté **tout** nouvo-lib. Taktik prinsipal li sé té koré libèté sa-a ak youn lamé nouvo-lib. An 1796, jouinti sila-a té pi inpòtan pasé kontradiksion ki tap boujonnin yo.

Ositou, lè nou lonnin afè Vilat la tout longè-l, nou ouè sé mas ansyin ésklav yo ki profité pi plis pasé pèsonn. Libèté yo té pran an 1793-1794 la tap anrasinin chak jou pi rèd, pat gin piès bondié olandè ki té ka pran-l nan min yo ankò.

Ti pié zoranj monté... monté...

# 6.3 Fè

## koupé fè

*Gadé pitit milat la*
*mistè bannjo*
*kòman li yé sélon-ou?*
*Badi-n alamin*
*mistè bannjo*
*mouchoua dan son gro lapòch*
*bòt li apé fè klin*
*klin*

17 Jyin 1799, Dèlva, Fobè ak Dérouiso, (3 ofisié nan lamé André Rigo-a) ataké Tigouav nan mitan lannouit. Yo arété Laplim, ofisié Tousin Louvèti té mét kontrolé zòn nan. Lè Louvèti pran nouvèl sa-a, li mété lamé-l an bran-l, li maché pran Rigo... Lagè k-té kòmansé 17 Jyin sa-a, lagè profésè yo rélé "**Lagè nan Sid la**" kité anpil maling sou ti nèg péyi d-Ayiti. Maling minnin java, java minnin baka, sé konsa n-atrap mové maladi...

Prémié késion pou nou pozé sou lagè Rigo Tousin-an sé: kouman lagè sa-a té fè fèt? Sindoming té sansé anba pat Lafrans, Rigo ak Tousin té jénéral nan lamé Lafrans... Èské Lafrans pat kapab anpéché lagè-a? É lòt fòs sosial Sindoming yo?...

Si nou viré gadé dèyè, n-ap ouè bonkou fòs sosial ki tap fè présion nan Sindoming bò 1793 yo disparèt younn apré lòt. Blan mannan yo té kasé kòd. Apré afè Galbo-a, bonkou mèt-bitasion blan té kraze rak soua ka mérikin soua nan kan anglé yo. Ravaj ki té fèt nan péyi-a, problèm ki té lévé an Frans, bato anglé k-tap tann nas yo nan lanmè-a, tousa té koupé zèb anba pié négosian. Kanta ansyin-lib yo, nan Nò-a, yo té boulé rogatoua yo nan konplo Vilat la. Kidonk, fòs sosial yo té rébrasé. Nan pòsion Sindoming ki té anba min Lafrans la, té gin 3 gro òganizasion ki tap kouazé kòn:

òganizasion Rigo-a (gro militè ak mèt-bitasion milat patizan Lafrans yo ki té kontrolé Sid péyi-a)

òganizasion Tousin an (ki té kontrolé Nò péyi-a)

group komisionè politik Lafrans yo (ki tap joué

sou mank).

## si tèt al pi vit
## pasé kò
## ladinniè pou kilès?

Mouin di: komisionè politik Lafrans yo, min an vérité, 3 moua apré Afè Vilat la, ki di: komisionè politik Lafrans, té di: Léjé Félisité Sontonaks. Sontonaks té re-débaké Okap, 11 Mé 1796, kòm prézidan Touaziè̀m Komision Sivil gouvènman fransé-a té voyé Sindoming nan. Mision komision sa-a, minmman-parèyman ak 2 prémié yo, minmman parèyman ak tout komision youn péyi malfini voyé nan youn ti péyi, sé té kinbé Sindoming anba pat métropòl la.

Min minm jan ak 2 prémié Komision Sindoming yo, Touaziè̀m Komision Sivil la té résévoua lèzòd éspésial sou ki jan ki manniè pou l-té réyalizé dominans sa-a, sou ki jan ki manniè pou l-té sintré divès fòs sosial yo. An 1796, gouvènman fransé-a té konsidéré anglé — ak fransé k-té pran pou anglé — zépi ansyin-lib yo kòm pi gro lénmi Lafrans nan zilé-a. Ositou, Touaziè̀m Komision Sivil la té résévoua lèzòd: krazé anglé, krazé milat! Krazé anglé té égal piyé sou lamé 2 jénéral yo (ni Rigo, ni Tousin) pou frinnin invazion an. Min krazé milat té égal piyé sou nouvo-lib, éspésialman sou òganizasion Tousin an. Krazé milat té égal maké Rigo, pasé kouè kou l-té kouè nan Lafrans, André Rigo pa tap janm krazé fòs sosial ki té sèl lantouraj jadin-n nan. Ositou, soti Mé 96 rivé Mas 97 Sontonaks bay Tousin losti san konfésion; nouvo-lib yo fouré pié yo pi fon nan gouvènman an. An minm tan tou, atout Rigo ak pa-

tizan-l yo tap goumin kont anglé pou Lafrans, komision an té séré boulon TOUT ANSYIN-LIB alaronnbadè. Sékrétè Sontonaks yo désann nan Sid la, yo di (é yo té gin rézon) Rigo tap séyé mété youn gouvènman milat nan basin péyi-a. Yo di l-pat okipé lèzòd okinn komisionè. Yo di (é yo pat gin rézon) li tap soutni anglé. Yo di, yo di, yo di, sé pa ti di yo di... Sontonaks mét Rigo òlaloua, min li nonmin Tousin jénéral-an-chèf, sèl chèf-détamajò lamé Lafrans yo nan Sindoming.

An vérité, Touazièm Komision Sivil la té fè sa l-té kapab pou kinbé péyi-a anba grif Lafrans. Min tankou 2 prémié yo, tankou tout komision malfini nan péyi ti poulèt ouè klè, trò tra té gin tan baré-l. 25 out 1797, apré Sontonaks fi-n rinmèt pi fò zam Komision an nan min nouvo-lib yo, chèf-détamajò Louvèti (ki pat janm koupé faché ak Rigo) ékspédié Sontonaks an Frans.

## mézi ponyèt ou mézi kòlè ou

Anpil nèg ki parèt profondé nan Listoua kasé tèt sou dézagréman Tousin ak Sontonaks la. Yo sité plizié lakòz ki pa sipòté késion... Asavoua, Tousin lévé youn jou matin épi l-tonbé sispèk Sontonaks. Asavoua, Tousin Louvèti pat fouti toléré youn lòt chèf nan Sindoming. Asavoua, Tousin té jalou Sontonaks... Yo chita sou zanmitay osnon kont pèsonèl 2 mésié yo, san yo pa fouyé fon nan dézagréman politik yo.

Sé sètin, zanmitay Tousin ak Sontonaks la té nan movè sézon-l. Sontonaks té fè kont rinka-l anvan li té nonmin Moyiz Louvèti jénéral. Li té réfizé mon-

té plizie lòt ofisié Tousin. Min, é sé sa ki pi inpòtan, malgré tout zanmitay mésié yo, pozision yo pat janm parèy sou youn kolonn problèm. Tousin té dakò pou bay anpil mèt-bitasion blan youn chans pou tounin Sindoming, Sontonaks pat dakò. Sontonaks té soti pou l-disparèt tout ékip ansyin-lib yo, Tousin pat dakò. Tousin tap chèché fè komès ak lòt péyi (Lèzétazini sitou), Sontonaks té rinka. Atout li té blan, atout li té marié ak youn milatrès, Sontonaks tap goumin pou bitasion Sindoming yo té sou kontròl youn gouvènman koté mas nouvo-lib yo ak komisionè Répiblik la tap kinbé 2 pouint kòn nan. Atout li té chèf tout nouvo-lib yo, Tousin tap goumin pou tout mèt-bitasion (nouvo-lib, **ansyin-lib** ak **blan** tou) té fè Sindoming maché nan chimin libèté san Lafrans pat mét bouch nan tout ti zoui-ng gouvènman an.

Pozision sa yo pat ékri sou papié, aklè, jan nou bay yo la-a, min yo souinté nan paròl, nan lèt ak zak 2 mésié yo, é yo montré tout rasi-n yo sou gouvènman Louvèti-a (1800 - 1801). Min dépi 1797 diférans sa yo té inpòtan, é yo mét chabon nan difé tout ti jalouzi pèsonèl ki té kab ap toufé pa anba. Ékspilsion Sontonaks la té maché nan sans pròp taktik politik Louvèti, nan sans pròp pozision-l sou sitiyasion Sindoming lan nan moua darout 1797 sila-a. Kòlè ti nèg pa janm piti, min (bouè poua réspékté chodiè ou) mézi ponyèt ou mézi kòlè ou. Si Tousin Louvèti té pi-mpé pi gro komisionè gouvènman fransé-a, sé pasé sitiyasion, an Frans kou Sindoming, té bal okazion fè radiyès pèmèt sila-a.

Nan lané 1797 la, anpil viré voyé té gin tan fèt an Frans, é Tousin Louvèti té pran nouvèl:

Inpé dépité nan gouvènman fransé-a té déja mandé pou Sontonaks tounin (3 Jyin 1797).

Minis anglé-a té voyé youn délégasion an Frans

al diskité ki jan ki manniè 2 péyi yo té ka sispann lagè-a (Jiyè 1797).

Ansyin mèt-bitasion Sindoming yo tap manni-gansé andédan gouvènman fransé-a. Sètin nan yo té kòmansé di fò yo réprann byin yo nan Sindoming. É lè nèg sa yo tap konté byin, yo té konté ésklav kou tèt bèf.

Révolision an Frans la, poukont pa-l, tap fè bak a tout bouli-n. Gro boujoua yo té rési fè dappiyanp nètalé sou pouvoua politik la. Yo té antann yo ak ansyin aristokrat, yo té voyé abitan, ouvriyé ak ati-zan ròltègèt. Paròl "tout mounn égal égo-a" tal boua Chat...( )

Nouvèl sa yo té vlé di anpil pou Louvèti. Si ansyin mèt-bitasion ak aristokrat té nan gouvènman an an Frans, Lafrans ta pral séré boulon Sindoming. Ansyin kolon ta pral séyé répran avantaj yo a 100 pou 100. Yo té minm ka (piské révolision-an tap fè bak, "égal-égo" pat bay ankò) **yo té minm ka séyé répran libèté ti nèg!** É si yo pat gin bato anglé pou jinnin chimin yo ankò, yo té ka vini ak kantité réjiman yo té vlé.

Kidonk, ak ékpilsion Sontonaks la Louvèti té

éliminé youn chèf ki pat gin minm pozision ak li sou plizié problèm ékonomik, sosial, osnon poli-tik péyi-a.

bay gouvènman fransé-a youn mannigèt, kòm koua sé li minm (Tousin) ki tap défann Lafrans plis pasé pèsonn.

fè plas dévan-l, pou l-té kontrolé Sindoming nan sans pa-l, pou l-té gin laminrot sizoka l-té sèto-blijé fè chòk politik ak Lafrans.

ak mas yo tap souinté. Apré afè Galbo, apré afè Vilat, apré ékspilsion ni Sontonaks ni Édouvil, apré lagè nan Sid la, makonnay kontradiksion (ki tap vansé dépi 1793 yo) chanjé nètalkolé. Òganizasion an té rivé nan tèt péyi-a, li pat fouti prétann di lalibèté té an danjé, é minm mas yo té rivé kouè libèté sa-a té garanti. Té gin jinn gason ak jinn fanm ki té grandi anba lonbraj, ki pat janm pran mès bouriké anba fouèt-filangé kòmandè. Té gin ansyin maron k-té réfizé tounin al fè bourik-charoua... Brid sou kou, lòt kontradiksion yo pèsé. Yo tap paré nat yo dépi afè Galbo, dépi afè Vilat, dépi lè Lavo té rinmèt Louvèti pouvoua-a. Nan mitan kan Libèté-a, kontradiksion pran pòz rayisab: Dépandans/Indépandans, Gro-bitasion/Ti Jadin, Danré/Viv. 3 kontradiksion sila yo fann kan libèté-a an 2, an 3, an 4... Lè sa-a, gin nèg ki sézi ouè Tousin pat avèk yo ankò. Louvèti ak pi fò nan jénéral li yo té kanpé sou tèt palè ap touazé travayè-latè. Alòs, Sò Lamèsi k-té timounn anbazaj, lévé gadé manman-l, li di: Manman, èské Tousin té janm avè-n?

## kayiman fè mabouya déklarasion zandolit di abonocho

Tout ésklav rébèl yo pat sot nan minm katégori. Pi fò chèf yo té ansyin kòmandè, ansyin ésklav-kay, ansyin ésklav-lavil; é sibi kou yo té sibi, yo pat sibi minmman ak ésklav jouk anba néchèl la ki té nan plas bourik-charoua-a. Sètin nan yo té gin ti ékonomi yo. (Gin léktirè ki di Tousin janbé nan kan révolision an ak 40 000 pias nan ponyèt li.) Yo té gin alé-vini yo plis pasé ninpòt lòt ésklav. Épi sitou yo té anba diòl fransé

é yo té ranmasé tout lidé ak tout paròl gro zotobré fransé yo. Sètin, yo pat sèvi ak tout paròl sa yo minm lè-a, nan minm kondision-an. An 1791, yo té vibré anpil ak paròl égal-égo-a é yo té simin paròl sa-a nan tèt bonkou kanmarad. ‚Min yo té ranmasé préjijé tou. Lè Biasou nonmin tèt li «Vice-Roi des Territoires Occupés» tout fransé tonbé ri kòm koua yo té bliyé Biasou té pasé kay Frè Okap!

Kidonk, poutèt oriji-n sosial yo (**katégori** yo té soti nan klas **ésklav** la) chèf rébèl yo pat ouè problèm péyi-a minmman-parèyman ak mas ésklav yo. Sé sa ki té fè Biasou ak Janfransoua tap vann ésklav. Sé sa ki té fè Tousin tann kou pouatann anvan li kòmansé goumin pou libèté jénéral la. É sé sa tou ki fè nou di: nan kan nouvo-lib la té gin 2 **fòs sosial**, chèf militè yo (égal òganizasion Tousin an) ak mas ansyin-ésklav yo. É té gin youn kontradiksion òganizasion/mas.

Klas nan youn sosiété pa balansé an plas. Yo chita sou kontradiksion. Ositou yo vansé, yo fè bak, amézi sitiyasion ékonomik, politik osnon idéyolojik la vansé. Lè youn klas lévé kanpé, li chaviré sosiété-a bouch anba, li fè youn révolision. Apré youn révolision, sitiyasion klas yo pa parèy. Apré révolision 1789 la an Frans, boujouazi-a chita pouvoua-l, li voyé grandon yo sou do. Min boulvèsman sa yo pran tan. Youn révolision pasé nan plizié sézon lapli. Ositou pandan révolision an ap fè chimin-l, sètin katégori osnon sètin klas toutantié konn gin youn pié dévan youn pié dèyè. Pou ti krik ti krak yo vansé, pou ti krik ti krak yo fè bak. Nan moman éspésial sila-a, y-ap ralé nan mitan 2 sitiyasion diféran. Kòm ki diré y-ap vouayajé sot nan youn klas al nan youn lòt. Lè sa-a nou di: y-ap transféré.

Nan lavi chak jou-a, sé grinn 5 sèlman ki fè transfè klas. Bòs Kléman vi-n otorité, li sispann fè chofè laliy,

li vòlè kòb, li vòlè tè. L-ap joui rant li osnon li louvri magazin-l. Adié papa, li transféré. Minm si zòt trousé nin-l dévan Bòs Kléman, Bòs Kléman byin konnin pitit pitit li yo ap lévé nan youn lòt klas. Bòs Kléman konnin tou, transfè pèsonèl pa-l la pa rézoud youn ti tak nan problèm klas li soti-a. Bòs Kléman tounin patékouè.

Min pandan youn kriz révolisionè tankou sa k-té pran Sindoming lan, sé pa grinn 5 ki transféré... Gin klas tout antié, gin katégori klas ki baré ak youn pié dévan youn pié dèyè. Mas ansyin-ésklav yo té nan sitiyasion sila-a. Yo pat ésklav ankò min toutotan libèté-a pat fi-n garanti, toutotan sérin pat bat li, yo patko travayè-latè 100 %. Chèf militè òganizasion Tousin an té nan transfè tou. Yo pat ésklav ankò é yo té konnin libèté-a té gin malè pandié sou li, min annatandan malè sa yo (si malè sa yo té rivé) yo tap dirijé bitasion. Si yo té transféré nèt alé yo pa tap travayè-latè, yo tap tounin **mèt-bitasion**.

Paròl sa-a inpòtan anpil. Andédan kan libèté-a, 2 group mounn ki té sot nan divès katégori **youn minm klas**, té nan transfè pou rantré nan **2 klas diféran**. 2 klas ki tap sètoblijé kouazé kòn youn foua libèté sa-a té garanti.

Apré afè Galbo-a, bitasion Sindoming yo té rét anba ponyèt 3 group: group Vilat la, group Rigo/Bovè-a, group Tousin an. Apré Afè Vilat la, bitasion Sindoming yo té rété nan min 2 group: group Rigo-a ak group Tousin an. Apré afè Rigo-a, bitasion Sindoming yo té sou kontròl youn sèl ékip: chèf militè òganizasion Louvèti-a. Panfil Délakoua di: Désali-n tap kontrolé 32 bitasion, é chak té rapòté 100 mil pias pa ané. Kòm ki diré... Désali-n té milionè! Sé sètin, Délakoua, youn fransé, pat rinmin Désali-n, é paròl li pa lévanjil. Min piès mounn pa fouti prétann di jénéral Louvèti yo pa tap roulé sou lajan. Youn kolonn komèsan nan Nò-a té

ofri Moyiz Louvèti 20 000 pias pa moua pou byin k-té sou kontròl li yo. Katart, youn éspion anglé nan Sindoming té di: Anri Kristòf té vo 250 mil **dola**. (Ala nèg té pézé lou!)

Kidonk, minm modòd Libèté sila-a ki té soudé mas yo ak òganizasion an an 1793 la, té gin youn flonn kontradiksion makonnin nan pié-l. **Poutèt oriji-n sosial yo** (katégori éspésial yo té soti nan klas ésklav la), **poutèt mouvman transfè yo-a** (yo tap transféré nan klas mèt-bitasion) chèf militè nouvo-lib yo té gin tandans fèmin jé sou problèm Dépandans, Danré ak Gro-bitasion yo.

Problèm dépandans la gin 2 branch: dépandans politik ak dépandans ékonomik. Kouniéla-a, n-ap rété sou dépandans ékonomik la pasé sé li ki kòmansé koupé kòd jouinti ant group Louvèti-a ak mas travayè-latè yo. Épitou, problèm dépandans politik la makonnin nèt alé ak invazion Léklè-a, osi n-a tounin sou li nan bon ti gòdèt lè n-ap bouské konnin rézon poulakièl Léklè té débaké, ak konsékans débakman sa-a. An n-atandan, an n-fouré min pi fon nan dépandans ékonomik la sou gouvènman Louvèti-a.

An 1797, pandanstan Tousin tap mét min sou aparèy politik Sindoming la (li ékspilsé Sontonaks nan moua darout 1797), Djonn Adanms monté kòm prézidan mérikin. Younn nan mak fabrik gouvènman Adanms la, sé jan li tap défann intérè gro négosian Nouvèl Anglétè yo. Tousin té konnin paròl sa-a. É li té désidé fè komès atoupri. Li té déja pasé kondision an kachèt ak anglé yo, asavoua Sindoming ak Langlétè tap fè boukantay machandiz. Ositou, sou minm roulib boukantay la, li voyé Jozèf Bunèl al fè mérikin konprann yo pa tap janmin jouinn miyò pratik pasé Sindoming. Bunèl (youn blan fransé) débaké Filadèlfi. Li palé, li palé, li palé. Dépité ak sénatè mérikin réyini sou paròl sila-a. Sé pa ti diskité yo diskité. Alafin, kongrè mérikin an mét ak Adanms, yo bay négosian yo kat blanch pou fè komès ak Tousin. Lafrans té chita nan lagè an Èròp. Mérikin profité, jan yo té toujou profité (an 1776, an 1782), jan yo ta pral profité chak foua batiman Lafrans yo té gin problèm déplasman. Ant 1804 ak 1825, anvan Lafrans té rékonnèt lindépandans la... an 1915, pandan Lafrans

tap frapé tèt li an Éròp... pandan Déziè̀m Lagè Mondial la. Kòm koua, dépi dikdantan, gin youn jouèt «laminchod» ant 2 mésié sa yo, min sé nou minm asé ki santi doulè-a.

## rédingòt fè dèt palto péyé sa

Sé sètin, gin mounn k-ap toujou kapab di chèf nouvolib yo pat fouti méprizé ni mérikin ni anglé, pasé an 1797 yo té **bézouin** zam, zouti, fari-n, salézon, étandòt nan min mésié sa yo. Min sé sètin tou boukantay gouvènman Tousin an ak ni anglé ni mérikin té ranfòsé dépandans ékonomik la. Politik ékonomik gouvènman an té annik gayé dépandans sila-a: angiz nou té anba grif youn sèl péyi, té gin pliziè gro malfini ki tap fè 2 pouin sou nou. Ki pirèd apré lagè nan Sid la, apré dappiyanp sou panyòl yo, politik sa-a ranfòsé. 12 désanm 1800, Tousin pran youn kominiké asavoua gouvènman an tap pran 20% sou lavalè tout machandiz ki pasé sou ouaf Sindoming, kit yo tap rantré (inpò), kit yo tap soti (ékspò). 12 jou apré, **anba présion konsil mérikin an**, Tousin dékòmandé laloua-a, li bésé taks inpò-a 10%. Sé kominiké 31 désanm la minm ki nonmin non konsil mérikin an (Stivinns) é ki anonsé alaronnbadè: jès sa-a té kòm ki diré youn «**prèv**» gouvènman Sindoming la tap bay, pou «**kinbé bon pratik komès**» li té toujou ginyin ak mérikin.

«Bon pratik komès» pou ki mounn? Pa pou Ti Piè ak Lamèsi. Lè gouvènman an té pran mouins taks sou machandiz inpòté yo, sé gro négosian Bòdmè yo ki tap fè plis bénéfis. Youn kolonn suédoua, danoua, anglé, jouif ak mérikin sitou ki té vi-n ranplasé bonkou nan négosian fransé yo. Avantaj la té pou yo ak michan magazin **lòtbò dlo** ki tap kontrolé tout mounn-vini sa yo. Pèt la té pou Sindoming, pasé gouvènman an tap pran

plis taks sou danré ki tap soti yo, danré ki té produi nan zilé-a. «Bon pratik komès» pou ki mounn? Komisionè ékonomik péyi kapitalis yo tap vann machandiz péyi pa yo byin chè, épi gouvènman an liminm tap pran taks sou machandiz Sindoming yo! Diférans 10% an té kont pou ridé négosian yo achté mouins nan min Sindoming, vann plis machandiz pa yo.

Min gro-négosian sé rapas. Si ou kité yo pran dévan, y-ap raché ata grinn jé-ou. Ositou, yo kontinié fè présion sou Tousin. 12 févriyé 1801, Tousin désann taks yo ankò sou tout machandiz ki té pasé ouaf nan panyòl (10% ékspò, 6% inpò!). An Avril 1801, li di gro-négosian yo mèt doué léta. An Mé, li filé kòd ba yo pi rèd. Li désann taks inpò-a 6% nan tout zilé-a **sou tout machandiz inpòtan yo**: fari-n, salézon, zouti, boua... Li di sé «sou konsèy nèg ékléré» li té pran désizion sila-a. Mézanmi, ni mouin ni nou konnin kilès «nèg ékléré» sa yo yé: Édoua Stivinns ak lòt komisionè péyi kapitalis yo!

Paròl la di: sòt ki bay, inbésil ki pa pran. Mouin pa konn si sé vré, min vièy timinn mouin négosian pran. Yo pran, yo voyé bay mèt yo, pou mèt yo bati faktori an Éròp, Ozétazini. An 1801-1802, sé pa 2 - 3 komisionè ki té Okap, Omòl, Fò Libèté, Pòtoprins, Gonayiv, Jakmèl, Okay, Sinloui ak Ansavo. Batiman tout gro péyi kapitalis yo tap fè va-é-vyin Sindoming anba labanié mérikin. Sé sètin, dépi 1776, lè Stéfèn Koronio té débaké Okap la, mérikin tap joué pié-zé-min pou pran komès Sindoming la. Pandan moua Mé ak moua Jyin asé, an 1782, 64 batiman mérikin té débaké nan Sindoming (égal **32 batiman pa moua!**). Min sou gouvènman Louvèti-a, an vérité, sé té ladous ki vyin... **Nan youn sèl grinn lajounin** (4 Févriyé 1802, jou Léklè parèt Okap la) **té gin 35 batiman mérikin nan ouaf la!** É nonm ki tap kontrolé in-

térè mérikin yo té youn kokinn chinn komisionè: Tobias Lir, ansyin sékrétè pèsonèl jénéral Jòj Ouachi-ntonn!

## sé zégoui travay zéping al nan bal

Gin nèg ki prétann di (sé pa ti di yo di) gouvènman Louvèti-a té kinbé komès la pasé li té bézouin zam pou sizoka Lafrans té vi-n fè invazion. **Sé sètin, sé kòb komès sa-a ki té pèmèt Tousin achté épé, révolvè, poud kanno ak 30 mil fizi é fraksion nan min Lèzétazini.** Min Sò Lamèsi, k-té timounn épòk sa-a, di-m sé pa ni 1 ni 2 chato, ni bèl ajantri, ni bèl fanm, ni bèl fo kolé doré, ofisié Louvèti yo achté ak koutay pèsonèl pa yo sou boukantay sila-a. Pa gin piès mounn k-ap vi-n fè n-kouè katafal mizisyin **alman** k-tap fè chantrèl nan révéyon Louvèti yo té la pou kaponnin fransé sizoka té gin invazion!

Mézanmi, paròl la klè. An minm tan òganizasion Tousin an té kinbé fèm pou libèté jénéral la, li pat janm pran pozision kont dépandans ékonomik la. Ositou, an 1797-98 pandan òganizasion an tap mét min sou aparèy politik péyi-a, sètin péyi malfini (anglé ak mérikin sitou) pozé pat sou prodiksion Sindoming la. Lè li rivé nan tèt pouvoua-l, Tousin pran nan jouèt dépandans la, li bay komisionè ékonomik kapitalis yo avantaj bab é moustach. Min déja, dépi lè sa-a, sètin gro chèf òganizasion an té kòmansé sispèk pròp gouvènman yo-a. Soti 1799 rivé sou finisman 1801 pi fò lòt yo dòmi nan minm kabann ak négosian étranjé yo. Travayè nan Sindoming té tounin bèt-makoubi pou gro boujoua té kalé ouès nan Mé-n, Nou Anmchayè, Masachousèt, Rod Aylann ak Konétikèt. Pandanstan, Okap, Pòtoprins, Jakmèl, chapo plim yo sou tèt yo, kanson fè yo tap dansé bal ak fanm blanch.

## lè lapli tonbé
## n-a planté poua
## oui n-a planté poua

Dépandans ékonomik Sindoming la té maré ak youn lòt problèm: problèm Danré-a. Lè youn péyi sou lobédians, lè sé komisionè étranjé yo ki kontrolé prodiksion péyi-a, péyi sila-a produi sa étranjé vlé l-produi. Pi souvan, sé **danré** péyi étranjé-a bézouin, soua pasé l-pa ka produi yo lakay pa-l, soua pasé yo kouté trò chè lè li produi yo lakay pa-l. An 1789, lò Sindoming té anbaké pou 200 mil ékèk liv machandiz, té gin pou 143 mil liv **sik**, 77 mil liv **kafé** ak 7 mil liv **koton**. Min prodiksion sila-a té rapòté komisionè politik ak komisionè ékonomik yo sitou épi mèt gro-bitasion yo. Té gin youn kontradiksion Danré/lòt prodiksion péyi-a. Youn kontradiksion ant intérè mèt-bitasion ak komisionè Lafrans épi intérè ésklav yo ki tap produi danré yo min ki pat janmin ouè youn 5 kòb kuiv sou bénéfis yo.

Minm jan òganizasion an pat janm pran pozision kont dépandans ékonomik la, li pat janm pran pozision non plis kont prodiksion danré yo. Dépandans ak danré té dòmi nan minm kabann. Jan anglé yo té konn di, «prospérité youn koloni chita nan produi anpil danré». An 1801, Tousin ta pral réprann minm paròl sa-a: «Komès koloni-a égal youn grinn bagay: boukantay **danré** ak prodiksion ki soti sou téritoua-l...»

Sé sètin, sou Tousin, sik la té pèdi fil. Kafé tap monté an flèch. Min, kafé ki kafé sé **danré**, minm jan ak sik, minm jan ak koton. Abitan planté kafé, min kafé pa mouté tab. Kafé fè ti pil gro pil nan magazin boujoua bòdmè. Kidonk, kontradiksion Danré/Viv la té kinbé

rèd chèc̱h sou gouvènman Louvèti-a. É nan kontradiksion sila-a gouvènman an té mét ansanm ak gro-négosian bòdmè yo kont pozision pèp la. Anpil mounn déyò (fransé sitou) té vizité bitasion yo. Sètin rapòté sa yo ouè: «Nou té rémaké tout travayè-latè yo té rétiré youn moso térin plizoumouin gro pou **pròp jadinaj pa yo**; moso térin sa-a, yo té ba-l tout tan yo, malgré pi-nga régléman Tousin Louvèti yo té bay ak présizion sou késion sila-a...» «Sé **viv** asé yo tap planté...» Yo si tèlman pa fè anpil (viv), podiab, blan yo sètoblijé charouayé pou viv.»

An vérité, sé jadin viv ki té intérésé mas Sindoming yo. Min **gouvènman** Louvèti-a pat sou pozision sa-a. Okontrè, li té 100% pou danré. Li té pou **plantasion danré** kont jadin viv, **pou komès danré** kont komès anndan péyi-a, **pou prodiksion danré** kont travay atizan.

12 désanm 1800, gouvènman an mété youn taks 20% sou lavalè tout machandiz ki tap sot nan ti fabrik Sindoming yo: lacho, brik, kui, siro, tafia, etc. An janvié 1801, li lagé préséptè nan lari. 8 févriyé, Tousin fè youn déklarasion nan Sanntodomi-ngo. Li di: «Tè-a ap tann bra vanyan ki va fè l-donnin trézò pou mounn ki planté **danré** ki bay richès yo. Okontrè, mounn ki pèsisté nan planté **bannann**, **patat**, **yanm**, **produi ki san valè pou koloni-an**, sé mizè y-ap jouinn». 3 jou apré, 11 févriyé 1801, li défann mounn nan panyòl vann zannimno. Kèk tan apré, li pran youn taks sou tout zannimo k-tap janbé sot nan youn dépatman al nan youn lòt (laloua 7 mas 1801).

Tout kominiké sa yo té tankou youn sèl plon gayé gouvènman Louvèti-a tap fè kont tout lòt aktivité ki té kapab jinnin prodiksion ak komès **danré** nan Sindoming. Min mounn ki té pran déchay sa-a nan pouatray yo, sé té mas nouvo-lib yo, mèt ti plas-a-viv yo, kiltivatè san tè yo, minm klas ki té défann libèté jénéral la, minm klas ki té soutni **òganizasion** an soti 1793 rivé 1799 la.

Plon gayé sa-a té pran-l nan fal, é nan finisman 1801, li pat fouti dòmi bliyé. Jan Sò Lamèsi rinmin di: jété bliyé, ranmasé sonjé.

m-apé travay lannouit kou lajou
pou lè m-tounin
m-achté youn ti tè
youn ti kabrit
youn ti vach
youn ti pouso

Pozision òganizasion Louvèti-a sou kontradiksion Gro-bitasion/Ti jadin-an té rantré nan minm roulib ak pozision-l sou Dépandans la osnon sou Danré yo. Min pozision sila-a té pi klè toujou poutèt transfè klas chèf nouvo-lib yo. Annéfè, mésié sa yo té pran larout pou yo té tounin mèt-bitasion nan Sindoming. Ositou, dépi 1794, Tousin tap minnin youn politik pou konsèvé bitasion yo.

An Jiyè 94, Lavo té soti pou séparé kèk bitasion bay travayè. Tousin, ki té fèk janbé nan kan Lafrans, dékonséyé-l séparasion sila-a. An minm tan, koté ofisié yo té pasé, yo té simin modòd: réspékté bitasion. Modòd sila-a kinbé pandan tout batay pou garanti libèté-a. Ki pi rèd, lè Tousin fi-n fè dappiyanp sou aparèy politik la, li pran youn kolonn régléman pou fòsé abitan travay sou bitasion (18 mé 98, 3 out 98, 15 novanm 98, 4 mas 99 etc). 7 févriyé 1801, Tousin dékrété fò gro-bitasion yo kinbé rèdchèch nan Sindoming. Abitan tap mét ansanm pou détounin lamizè. 2, 3, 4 pami yo té mété kòb ansanm pou yo achté jadin. Louvèti di: koupé-m sa! Li di: pou térin vann nan Sindoming, fò lakomi-n dakò,

fò mounn k-ap achté térin an montré otorité yo sa l-pral fè, fò **térin an plis pasé 50 karo**. Mét sou sa, Louvèti té louvri bra-l bay ansyin mèt-bitasion fransé ki té krazé rak yo. Li té di yo: «Timounn Sindoming yo, rantré lakay nou. Sa pat janm nan lidé pa-n pou n-té pran byin ak bitasion-n. **Sé libèté asé** nèg nouè yo tap mandé, libèté Bondié ba yo-a. Timounn Sindoming, kay nou gran louvri, tè nou yo paré pou yo résévoua-n».

Pandan Louvèti tap rélé «timounn Sindoming» ki té krazé rak yo, véritab timounn yo, sa ki pat vlé krazé rak yo, sa ki pat ka krazé rak yo, té rét diòl sòs dévan tè-a. Sé vré, sé Libèté yo té vlé, min Libèté sila-a té fè younn ak tè-a. Kilti natif-natal ki té lévé Sindoming la, pat séparé libèté ak jadin! Dépi 1792, pozision ésklav rébèl yo té montré makonnay sila-a. Si mas yo té fè kò ak òganizasion Tousin an, sé pasé kontradiksion ésklavaj/libèté-a té youn kontradiksion-labaniè. Min lè yo té rési pran libèté sa-a, lè yo té rési garanti-l ak fòs ponyèt yo, fò kontradiksion bitasion/jadin an té rézoud. Sankoua, **libèté sila-a pat fè sans!**

## maringouin pi-nga zonbi

Kidonk, minm lè l-té kòmansé fè larout ak pèp la, òganizasion Louvèti-a pat janm pran pozision pèp la sou problèm Dépandans, Danré ak Bitasion yo. Li té fèmin bouch ni sou dépandans, ni sou danré; li té pran pou gro-bitasion. Amézi òganizasion an tap mét min nèt alé sou aparèy politik la, **pozision sa yo ranfòsé**. Gouvèn-man an pran nèt pou dépandans, danré ak bitasion. Jouinti ki té ginyin nan tan lontan ant pèp la ak ògani-zasion an, pat égzisté ant pèp la ak **gouvènman an**. Osi-

tou, amézi gouvènman an tap chita, amézi travayè-latè tap réyalizé pozision-l sou Dépandans, Danré ak Bitasion, sé amézi yo té déréfizé maché opa. Yo rinka, yo fè mongonmon, yo rantré nan démakay.

pa di sa
pa di sa
sé louanj o

Poutan, atout démakay sila-a, gouvènman Tousin an rési kinbé Sindoming sou 2 pié-l. Komès tap maché, bitasion tap pran koulè. An 1801, Sindoming té prèské rivé ékspòté 72 **milion** liv machandiz (71 830 612)! Sa vlé di 3 foua mouins pasé sa l-té ékspòté an 1789 (226 milion éfraksion), min sa vlé di tou **15 foua plis** pasé sa l-té pézé bò 1795.

Gin dékoua pou nou sézi. Gin dékoua pou nou ta mandé kòman fè Sindoming rékòmansé maché malgré kontradiksion k-tap manjé-l yo. Koté péyi-a té pran ékilib? Ki kalité né-gòdjann ki té maré kontradiksion yo, éspésialman kontradiksion ant mas yo ak gro-négosian épi mèt-bitasion yo? Ti nèg té lib, bonkou té gin fizi nan ponyèt yo, bonkou té ouè, klè kou dlo sous, yo té nan dòmi san chanjé, bonkou té mét kò yo sou pozision chimérik. Ki miray ki té baré larout pou anpéché kontradiksion yo pran lari?

Nou bouè poua? Inbin, mézanmi, sé Léta.

Mouin konnin gin mounn ki pral di yo té konn sa. Kòm ki diré dévinèt mouin an manké sèl pasé yo té toujou konnin Léta sé youn pongongon ki kolé nan kò ti nèg pou anpéché lamarié bèl. Paròl la pa fasil konsa. An nou fè youn ti pòz sou léta ki té parèt figi-l lè Louvèti rési mét min sou aparèy politik la. An n-réfléchi ti tak

sou travay Léta nan sosiété sa-a, sou travay Léta nan tout sosiété koté chin manjé chin.

Si nou santi fatig, si dòmi anvi anparé-n, mét moso jinjanm sou lang nou, sa bon pou dégoudi léspri. Mouin pou kont pa-m, m-ap gouté ti tak té kannèl pou m-chofé lalouèt mouin pasé kozé sa-a mandé vèy. Annatandan, rinn-chantrèl la, tanpri, voyé youn lòt chanté pou nou non!

jakomèl ou ginyin léta
ginyin léta
minis zaka
nanpouin jistis o

Léta pa youn klas sosial. Ti détayan konn di: «négosian sé léta» é yo gin rézon nan jan pa yo. Madan-sara konn di: «préséptè sé léta» é yo gin rézon nan jan pa yo. Abitan konn di: «chanpèt sé léta» é yo gin rézon pa yo tou. Nèg 2 mouatié di: «sé grandon k-léta», timounn piti di: « non, sé chaloska». Nèg pié atè bò sakrékè souké tèt li, li di: «Lè chalan pasé tout mounn konfòmé yo».

Négosian, chanpèt, grandon ak chofè chalan pa nan minm klas sosial la. Ki pi rèd, minm si yo tout sé léta (nan jan pa yo) léta pa égal ni négosian, ni chanpèt, ni grandon, alé ouè pou chofè chalan. Léta pa youn klas sosial. Léta pa youn katégori sosial. Léta pa gouvènman non plis. Gouvènman monté, yo désann, Léta pa chanjé poutèt sa. Ozétazini, pa égzanp, gouvènman chanjé chak 8 an, Léta rété ting fas. (Si Léta té chanjé chak 8 an, sosiété-a tap anfalé.)

An 1800-1801, nan sosiété Sindoming la -tankou nan ninpòt ki sosiété- Léta té youn abit nan mitan kokinn chinn batay ki tap fèt nan sosiété-a. Min Léta pa ninpòt ki abit. **Sé youn abit ki gin patipri.** Patipri tanto pou youn klas, tanto pou youn lòt; tanto pou youn katégori, tanto pou youn lòt. Min piès nan patipri sa yo pa sanblé ak youn lòt. Piès nan patipri sa yo pa panché sou minm

bò ak lòt yo.

ou-a prété-m oun chèz
pou m-chita
pou m-founi jé-m
pou m-gadé yo

Nan Sindoming, chak fòs sosial tap goumin pou réyalizé pròp intérè pa-l, pou ralé sosiété-a nan sans intérè pa-l. Mas ansyin-ésklav yo, travayè-latè yo, té mét ansanm ak lòt katégori nouvo-lib yo, éspésialman ofisié Tousin yo, épi yo té ralé sosiété-a nan sans intérè politik fondalnatal yo: libèté-a. Yo té pran libèté sa-a, yo té garanti-l zam alamin, min ki pi rèd, yo té fòsé rès sosiété-a rékonnèt libèté sa-a. Ositou nou di: kan nouvo-lib la té gin **dominans politik** sosiété-a.

Min pandan nouvo-lib yo té gin dominans politik la nan Sindoming, sé mounn-vini yo, komisionè étranjé yo, ki tap ralé sosiété-a nan sans intérè ékonomik pa yo. Mèt gro-bitasion yo té manjé nan manjé sa-a tou. Ositou, nou ka di sé komisionè étranjé yo ki té gin **dominans ékonomik** la, min pou koré dominans sa-a , yo té mét tèt ansanm ak mèt gro-bitasion.

An plis batay politik ak batay ékonomik sa yo, té gin batay idéyolojik tou. N-a gin tan tounin pi dévan sou **dominans idéyolojik** la, min dépi kouniéla-a fò n-pa dòmi bliyé: batay klas yo fèt sou 3 térin. Ki pi rèd, fòs sosial ki gin dominans sou younn nan térin sa yo pa sètoblijé gin dominans sou 2 lòt yo.

Sa pa vlé di tout dominans sa yo gin minm inpòtans la. Inpòtans youn dominans makonnin ak inpòtans térin ékonomik, térin politik, osnon térin idéyolojik la nan sitiyasion éspésial youn sosiété éspésial. Nan sitiyasion

éspésial Sindoming la, dépi 1789, sé térin politik la ki té gin plis inpòtans. Batay ki tap fèt sou térin sa-a pami tout fòs sosial yo, té aji pèsèt sou ni térin ékonomik la, ni térin idéyolojik la. Ositou, nou ka di sé **kan nouvo-lib la** ki té gin dominans jénéral sosiété-a.

Min, pa présé kouri rélé lamarié bèl jan inpé nouvo-lib té fè, lè libèté jénéral la té sanblé rivé nan chimin pa tounin. Dominans youn fòs sosial pa éliminé kontradiksion sosiété-a sitou nan sézon révolision. Dominans jénéral nouvo-lib yo pat voyé lòt klas ak lòt katégori yo boua chat: négosian ak mèt-bitasion té kinbé rèdchèch sou térin ékonomik la. Kontradiksion tap bouyi: Dépandans/Indépandans, Bitasion/Ti jadin, Danré/Viv, Blan/Nouè, Milat/Nouè, Milat/Blan, Katolik/Vodou, Fransé/Kréyòl... Léta sé kalfou koté tout kontradiksion sa yo té kontré-a.

## nan kalfou vèvè sé la tout fòs yo kontré

Prémié travay léta nan youn sosiété sé **travay vèvè**. Léta ralé tout kontradiksion sosiété-a, li kondansé yo andédan-l, li inskri yo ak tout dominans yo, li ékri pakou yo tankou vèvè-a inskri pakou loua yo ak pakou sérémoni an. Lè nou pran paròl fondalnatal Léta Sindoming la (Konstitision 1801 an), nou jouinn kontradiksion sosiété-a inskri andédan Konstitision an tankou loua yo ak stasion yo inskri nan mitan youn vèvè. Sé sa ki fè gin profondé ki di: «Léta sé lis kontradiksion sosiété-a» ak tout dominans yo, sé **vèvè** sosiété-a.

Pa égzanp, an 1801, dominans politik nouvo-lib yo té inskri nan Konstitision an. Konstitision an té di: tout mounn nan Sindoming égal égo kèl ké soua koulè li. Pa

fouti gin ésklav nan Sindoming, lésklavaj aboli pou tout tan, etc. (atik 3-4-5).Tout mounn gin doua dispozé byin yo jan yo pito (atik 13). Konstitision an garanti libèté chak grinn sitouayin. Gouvènman an pa gin doua arété youn sitouayin san rézon, osnon fè-l abi, é sé tribinal sèl ki séparé inosan ak koupab (atik 12, 42, 43, 63, 64, 65, 66, 75). Konstitision an té admèt youn révolision té pasé Sindoming (atik 28). Lè nou mété dibita atik sa yo bò koté atik Kòd Noua yo, nou ouè valè chimin mas Sindoming yo té fè, nou ouè jis ki bò yo té fòsé lòt klas Sindoming yo rivé. É prémié travay Léta-a, 10 an apré difé té pran nan chan kann yo, sé té inskri dominans sa-a.

Min dominans ékonomik komisionè yo té isnkri tou, minmman ak àvantaj mèt-bitasion yo, minmman ak ròl gouvènman an, minmman ak pozision chèf nouvo-lib yo nan gouvènman an, minmman ak kontradiksion dépandans/indépandans politik la, youn dibita lòt kontradiksion ki té layé sou 3 térin yo. Minm kontradiksion fransé/kréyòl la té inskri nan pròp langaj konstitision an... Pi fò ofisié **gouvènman an** pat fouti konprann tròp tròp, minm si youn léktirè té li pou yo tout palé fransé Bòjla ak lòt blan fransé kanmarad li yo té ékri pou Léta-a.

Kidonk, prémié travay léta-a, sé sanblé kontradiksion yo anba minm tonnèl la. Sé inskri kontradiksion yo. Sé travay sanblé/inskri sa-a nou rélé **travay vèvè-a**.

mazaka lakoua poté kòd
pou maré nèg bèlè
nèg bèlè
mandé sa yo fè

Min Léta pa annik inskri kontradiksion yo younn dèyè lòt. Li tòdié kontradiksion sa yo. Li plòtonnin yo younn nan lòt. Travay sila-a, sé **travay né-gòdjann** Léta-a.

Lè né-gòdjann maré 7 kòd, chak grinn kòd pran plis rézistans. Kòm ki diré chak kòd vi-n pi solid. Min an minm tan tou, lè kòd la soti nan né-a (si kòd la rési soti) li soti nan youn lòt diréksion, pasé tout lòt kòd yo fè fòs sou li. Nanpouin kòd ki soti nan né-gòdjann, ki soti nan sans li té rantré-a.

Minmman parèyman, lè Léta maré kontradiksion yo ak tout dominans éspésial sosiété-a, youn dominans aji sou lòt, youn kontradiksion vlopé youn lòt, é piès nan yo pa janm soti san mak né-gòdjann la. Konstitision 1801-an té inskri libèté jénéral la ak égalité politik la (atik 3, 4, 5), li té ranfòsé yo (atik 12, 14, 43 rivé 46, 63 rivé 66 etc.), min **an minm tan** li té maré libèté sa-a nan pié tab gro-négosian ak mèt-bitasion. Atik 16 la té di: travayè-latè yo té gin «vis», asavoua yo pat rinmin rété sou bitasion é sové yo tap sové-a pat nan intérè koloni-a (?). Ositou gouvènè-a té gin doua «fè tout régléman **lapolis** ki té ka nésésè nan sikonstans sa yo» pou frinnin travayè-latè.

Mézanmi, lè yo maré youn mounn ak oun travay, yo réfizé li déplasé, yo minnasé rélé lapolis si li fè jès kité, sa pa manké sanblé lésklavaj.

Èské sé té lalibèté jan nouvo-lib yo té konprann nan? Non. Èské sé té lésklavaj jan bonkou mèt-bitasion té dòmi révé-l la? Non. Èské sé té youn makonnay tou 2 intérè sa yo? Pozitif! Lè Léta rétounin youn kontradiksion nan sosiété-a, li doyé kontradiksion sa-a. Kontradiksion an poté mak:

1) **pròp dominans pa-l:** nan ka éspésial atik 16 la, mèt-bitasion an jénéral fè 2 pouin sou travayè-latè.

2) **dominans jénéral sosiété-a:** min, travayè yo gin «libèté», yo égal égo ak mèt bitasion dévan Léta.

3) **dominans tout lòt kontradiksion yo:** konpromi politik sa-a fèt poutèt dominans ékonomik komisionè étranjé yo ki tap kontrolé komès **danré**-a.

An minm tan Léta ap inskri kontradiksion yo ak tout dominans yo, an minm tan tou l-ap détounin kontradiksion sa yo. Kontradiksion yo plòtonnin é pa gin piès dominans ki soti minm jan li té rantré-a. Pa gin piès dominans ki pa poté mak travay né-gòdjann Léta-a.

Poukisa? pasé tout travay Léta yo fè kò. An minm tan travay vèvè-a maré ak travay né-gòdjann nan, tou lé 2 travay sa yo maré ak touazièm travay Léta-a: travay poua 50 la.

## nan péyi bankal
## tout inganm
## ralé sou pié

Touazièm travay Léta-a, sé **travay poua 50**. Léta kanpé nan dézièm plato balans sosiété-a pou bat ékilib ak pròp kontradiksion sosiété sa-a.

An 1800-1801, Léta Sindoming nan té bankal. Libèté jénéral la pat ankò granmounn, lagè nan Sid la té fèk fini, péyi malfini yo tap fè présion tribò-babò, mèt-bitasion tap tiré lang. Té gin nèg nan pròp ékip Louvèti-a ki té kòmansé sispèk gouvènman an. Ékilib la té difisil anpil andédan Léta-a liminm. Ékilib la toujou difisil pou tout révolision k-ap chèché konsolidé-l... Kòm ki diré Léta té trò lou pou kinbé tèt li, pròp poua-l tap ralé-l atè.

Min an vérité, sé pa nan Sindoming asé Léta konn pran pa-n ékilib. Sé tout Léta minm ki panché. Léta bijé bankal pasé sé bankal Léta-a ki bay sosiété-a ékilib.

Ositou, fò nou pa sézi si nou ouè Konstitision 1801-an chajé ak kontradiksion. Li maré kiltivatè nan pié tab mèt-bitasion, min li «garanti libèté» chak sitouayin. Li bay katolik pratikan lavoua sou inisié vodou (atik 6-7-8)

min li di laloua manyin tout mounn minm jan, san patipri. Li bay gouvènè-a doua arété ninpòt ki mounn ki sispèk (atik 40), min li di tout sitouayin gin doua réklamé ki jij ki pou jijé yo (atik 42).

An 1800-1801, touazièm travay Léta-a nan Sindoming, sé té kanpé kou poua 50 nan plato balans sosiété-a pou fè ékilib ak pròp kontradiksion sosiété-a. Sètin, si ou gadé Léta sa-a poukont li, ou-ap ouè li trò lou pou pròp kò-l. Min lè ou mété-l bòkot sosiété-a, **lè ou gadé tou 2 plato balans sosiété-a,** ou ouè sé dézékilib Léta-a ki bay sosiété-a youn sanblan ékilib. Nan péyi bankal, tout inganm ralé sou pié.

## ala youn loua bosal sé badagri

Nou ouè 3 pi gro travay Léta yo: travay vèvè-a, travay né-gòdjann nan, ak travay poua 50 la. Min fò nou pa dòmi bliyé travay sa yo pa séparé nan réyalité sosiété-a. Travay sa yo fèt ansanm, yo makonnin. Si nou konprann vérité sa-a, n-ap dékouvri katriyèm travay Léta-a, travay n-ap rélé: **travay choual** la.

Kontradiksion sosiété-a chévoché Léta, yo prété diòl li pou palé. Byin souvan, paròl sila-a pa klè, paròl sila-a kòm ki diré youn paròl langaj, pasé Léta fè fòs sou chak kontradiksion ak kouray li pran nan min tout lòt kontradiksion yo. Li fè travay sa-a pou mété youn sanblan ékilib nan sosiété-a. Min, asipozé youn kontradiksion louvri bouch li si tèlman fò li minnasé ékilib sa-a? Kontradiksion sila-a (fòs sila-a) parèt tankou youn loua ki déréfizé pakou vèvè-a épi ki parèt anvan lè-l. Kontradiksion sila-a parèt tankou youn loua bosal ki pat inskri nan vèvè-a épi k-fè dappiyanp sou youn choual.

Choual sila-a, sé Léta, oui!

Sé sètin, fòs la gin doua gin tan di sa l-tap di-a. Sé sètin tou, **gouvènman an**, kòm sèl mèt-sérémoni, gin doua gin tan kouri dèyè fòs sa-a, tankou laplas kap mandé mazon pou réjété youn loua bosal. Min dépi mazon joué, nou konnin youn loua bosal té minnasé gaté fèt la. Nou konnin choual la té nan problèm.

Dépi lè gouvènman Louvèti-a té kòmansé pran pòz sèl laplas li nan Sindoming, té gin youn kontradiksion ki té déréfizé rantré nan jouèt ékilib la: abitan tap sové kité bitasion, malgré tout pi-nga gouvènman an. Kontradiksion sila-a kinbé choual la si tèlman fò, gouvènman Louvèti-a kòmansé joué mazon li té konn pi byin an: lamé. Ofisié Louvèti yo vidé boua-pini sou travayè-latè. Sé dans maskaron sila-a sètin léktirè rélé: kaporalis agrè réjim Louvèti-a.

## bèf pa rantré nan po kabrit

Kaporalis agrè Tousin an sé youn jéfò mal kalkilé pou fè nèg-bitasion rantré nan inifòm lamé. Òganizasion Tousin an té youn òganizasion militè, é disipli-n rèd maré li-a té bay randman nan batay politik la. Ositou, gouvènman Tousin an kagé kò-l sou randman **politik** sila-a pou li prétann minnin youn batay **ékonomik**. Li fè youn jéfò mal kalkilé pou òganizé travayè-latè yo tankou youn òganizasion militè. Li sèvi ak lamé pou fòsé travayè yo maché opa jan Léta té vlé-a.

An vérité, dépi l-té pozé min-l sou aparèy politik péyi-a, dépi ékspilsion Sontonaks la, Louvèti té lagé lamé, 2 gidon, nan dingon kiltivatè yo. Sòlda yo té sipozé kinbé travayè yo sou bitasion, vlé pa vlé. (Komi-niké 18 Mé 1798, 15 Novanm 98, 4 Mas 99, 4 Janvié

1800). Min, sé nan youn régléman ki té parèt 12 Oktòb lané 1800, Tousin layé paròl kaporalis agrè-a nètalé. Mouèl paròl la pati konsa:

1) Prinsipal réponsabilité youn sòlda sé obéyi chèf li san diskision, sé konsa li défann intérè péyi-l. Jéran, fòmann ak travayè-latè tankou ofisié, souzofisié ak sòlda sou bitasion yo. Ositou, prinsipal réponsabilité yo sé obéyi chèf yo san diskision.

2) Lè youn ofisié, youn souzofisié osnon youn solda dézobéyi, yo pasé-l dévan youn tribinal militè, tribinal militè-a pini-l. Jéran, fòmann ak travayè-latè sou bitasion yo, sipozé pran minm kalité pinision an si yo pa fè dévoua yo.

3) Youn sòlda pa gin piès laloua kité réjiman-l san dizon chèf li. Travayè-latè pa gin doua kité bitasion san dizon otorité yo.

Pozision sila-a té chita sou 2 kokinn chinn lérè: li té fè kòm si batay ékonomik la té fèt nan minm kondision épi sou minm térin ak batay militè-a. Ki pi rèd, li té fè koua sou intérè klas sosial travayè-latè yo nan térin ékonomik la. Nèg-bitasion té goumin rèdchèch nan lamé nouvolib la pasé yo té ouè intérè yo: libèté jénéral la. Min, yo pa tap janm maché opa pou youn politik ékonomik yo pat kouè ladann. Bèf pa rantré nan po kabrit!

## manman-m voyé-m pézé kafé o
## an n-arivan mouin sou pòtay
## min youn jandam arété-m

Prémié mak fabrik kaporalis agrè gouvènman Louvèti-a sé jéfò pou fè travayè-latè rantré nan po youn òganizasion militè. Min toro vivan pa rantré nan po kabrit. Ositou dézièm mak fabrik kaporalis la sé sèvi l-sèvi ak lamé-a (lamé Léta-a) pou fòsé bèf la rantré nan lód. Nan

régléman 12 oktòb la, Tousin té di karé baré: «Jénéral k-ap kòmandé dépatman yo va rann **mouin** kont pou tout néglijans ki fèt nan kilti distri pa yo...» (atik 8). Tousin té voyé jé sou kòmandan dépatman. Kòmandan dépatman tap kontrolé kòmandan distri. Kòmandan distri tap maspinin travayè. Lamé-a pat bay ti nèg jouin pou yo té kité bitasion. Si youn travayè tap désann nan bouk, fò li té gin lésé-pasé. Si li té réfizé travay, si yo té kinbé-l ap flannin, ni li, ni ninpòt ki lòt mounn ki té sitiré-l, tap péyé sa chè...

Mézanmi, sé pa ti sibi travayè-latè yo sibi. Diòl alèlè di, lè gro militè yo tap fistijé youn travayè, yo té konn fè li maché toutouni nan mitan 2 ran sòlda, épi pandan tanbou tap bat lajénéral, sòlda yo tap filangé maléré-a ak branch bayaronn! Youn blan fransé té rakonté Chal Makinnzi jan Désali-n (ki té inspéktè jénéral bitasion) té fè bat youn fanm gròs bò Okay. Fanm nan té si tèlman pran kou, li jété pitit la sou plas... An vérité, lè Désali-n té parèt, ni jéran, ni travayè, ni blan, ni milat, ni nèg nouè té tranblé kou fèy ki ouè Nòdé. Kristòf, Tousin, pi fò kòmandan yo, té kinbé travayè latè anba minm trétman-bouziyèt sila-a. Min kaporalis la pat asé pou rété mas ésklav yo. Sé pa pou ryin Tousin Louvèti pran minm kominiké-a 5 foua pandan 3 an: mas yo té déréfizé obéyi! Si libèté-a té égal rété 3 an sou minm bitasion an ap fè bourik-charoua sot 5 è dimatin rivé 5 è disoua, **libèté sila-a pat fè sans!**

Nan finisman lané 1801, kòd jouinti ki té maré mas yo ak òganizasion an té kasé. Youn kontradiksion travayèlatè/gouvènman tap lévé pié-l nan Sindoming, é kontradiksion sila-a ta pral kolé tèt ak pròp kontradiksion ékip Louvèti-a. A yo 2, an Oktòb 1801, yo soté òganizasion ki tap poté baniè lalibèté nan Sindoming dépi 1793 la.

kouzin
sé pa sa ou té di mouin
ou té di-m konsa
s-ou plasé avè mouin
ou-a marié avè mouin

An Oktòb 1801, sou youn kolonn bitasion bò Linbé, travayè-latè yo lévé kanpé, yo touyé fòmann yo ak tout blan yo té ka jouinn, yo tonbé rélé «Viv Jénéral Moyiz», épi yo paré kò yo pou frapé tèt ak Tousin Louvèti. An 2 tan 3 mouvman, difé kouvri laplinn di Nò. Linbé, Dondon, Pò-Mago, Mamlad, Lakil, tou sa té nan récho. 29 oktòb laprémidi, difé-a té fèk kòmansé, youn ofisié fransé poté nouvèl la bay Anri Kristòf ki té kòmandan Okap. Brid sou kou, Kristòf ak kòmandan Barada (youn blan fransé) lagé 2 gidon nan kò rébèl yo. Tousin ak Désali-n kouri monté nan Nò-a, yo nétié tout mounn ki té sou chimin yo. Sètin léktirè di youn milié abitan mouri anba min nèg sa yo. Titak apré, Morépa arété Moyiz. 6 novanm 1801, nan Gran fò Pòdpé-a youn réjiman sòlda (ki té sou lèzòd Klèvo) braké fizi yo sou Moyiz sélon lòd Louvèti té bay. Ti landing rapòté nèg yo té pè tiré. Moyiz lévé tèt li, li gadé yo, li di: «tiré non, mézanmi, tiré non!»

Gin anpil léktirè ki doyé kolonn lévénman yo rélé Afè Moyiz la. Ginyin ki prétann di: Moyiz pat intéli-

jan, sé ouè li pat rivé ouè koté Tousin ta pralé. Gin lòt ki prétann di sé anbision Moyiz ki mété-l nan méra. Mouin, mouin pa vi-n isi pou mouin prouvé si Moyiz té «intélijan» (ki mélé zòtèy Ti Piè!), é mouin pa ta sézi ditou si tout gran zotobré nan étamajò Louvèti-a té chajé ak anbision. M-ap di karé baré: si tout abitan sa yo té maché dèyè Moyiz, sé pa annik poutèt yo té ouè Moyiz **intélijan**. É si Louvèti té touyé youn kolonn ladan yo, sé pa annik poutèt **anbision** pèsonèl Moyiz. (Sòf si tout abitan sa yo té gin minm anbision ak Moyiz!)

Mouin, nan maché chèché-m, mouin tandé anpil son klòch. Min si n-sanblé la-a jodi-a, sé pasé sò Lamèsi té vlé fè youn rasébléman pou n-konn sa k-rivé fanmi-an. Ositou, mézanmi, m-ap di nou, lévénman yo rélé «Afè Moyiz la» sé younn nan gro lafièv frison ki pasé nan fanmi-an. Anplis tout mak fabrik pèsonèl pa-l, ti jinnonm yo té rélé Jil Bréda (Moyiz Louvèti-a) té sèl labanié youn pozision politik éspésial nan òganizasion Louvèti-a. É amézi òganizasion an tap vansé, amézi Moyiz Louvèti té kòmansé parèt sispèk nan jé lòt konpayèl li yo. Tout bèt jinnin mòdé, pa vré? An Oktòb 1801, konpayèl Moyiz yo mòdé-l.

Min, kondi Lamèsi, an 1801, èské yo té konpayèl li toujou?

## zo pouason pa fèt pou sousé

Dépi òganizasion Louvèti-a té parèt tèt li nan Sindoming, li té gin éléman prèské tout klas sosiété-a ladann. Sa pat anpéché òganizasion an travay kòm youn òganizasion ansyin-ésklav pasé liy politik li té nan intérè ansyin-ésklav yo, é sé youn ékip ansyin-ésklav ki tap dirijé-l. Min, dépi 1793, bò koté Chal Bélè ak Jil Bréda

ak tout lòt ésklav rébèl yo, té gin ansyin-lib tankou Morépa, té gin blan tankou Birèt nan vant òganizasion-an. É sé té trè byin. Nil fòs sosial pa fouti fè youn révolision si li pa gin patizan nan lòt klas sosiété-a. An minm tan batay politik la ap fèt, batay idéyolojik la pa sispann. **Fò l-rivé konvink lòt séktè nan sosiété-a paròl l-ap palé-a ap sèvi tout sosiété-a.** Ositou fò n-bat bravo dévan fòs politik group Tousin an ki pat pè fouré ni blan ni milat, ni mèt-bitasion, ni nèg klas-mouayèn nan kòsaj li, dépi yo té dakò défann libèté jénéral la.

Min tout 5 kòb gin 2 fas. Kontradiksion ki nan mouvman bra louvri sila-a sé youn malè pandié: éléman lòt klas yo ka pran volan òganizasion an, yo ka sèvi avè-l pou pròp intérè pa yo... Soti 1794 rivé 1801, youn kolonn éléman lòt klas yo rantré nan ékip Tousin an: mèt-bitasion (blan kou ansyin lib), klas mouayèn...

Apré batay Énri (1794), Tousin ranmasé Blan-Kaznav, Pòl Lafrans, Morin, Savari, Chanlat ak Chévalié. Lè Tousin janbé al jouinn fransé, li ranmasé youn kolonn nèg nouè, ansyin-ésklav ki té **déja** nan lamé Lavo-a (Piè Michèl, Lévéyé etc). Minm épòk la, li ranmasé Anri Kristòf, **ansyin-lib**, ansyin sòlda Kont Déstin, youn nonm ki, nan tan lontan té gin ti byin-l (otèl-réstoran) nan lavil Okap. Pi dévan sou chimin-l, an minm tan l-ap kolé zépòl ak mas nouvo-lib yo, group la ranmasé nèg tankou Rodrigèz ak Vinsan (blan-komisionè), osnon nèg tankou OGòman ak Sinjéms (mèt-bitasion nan Sid la, ki té trayi al jouinn anglé, pasé yo pat dakò ak révolision an, é ki té tounin lè Tousin ak Rigo té fi-n kalé anglé yo!).

Ositou, an 1800-1801, ékip Louvèti-a té gin tout kalité moun: Klèvo, Mayi, Morisèt, Monpouin, Vènè, Lamatiniè (ansyin-lib); Ajé, Paskal, Bòjla, Idlingè (kolon) é tan dòt. É kòm ki diré, dinniè séktè sa-a (kolon yo) té pi pré jénéral an chèf la pasé pèsonn. Ajé té chèf-détamajò. Bòjla té prinsipal ékrivin gouvènman an (li té ékri

Konstitision an). Idlinjè, youn avoka alman, ansyin òmdafè ki té fà fayit Bòdo (an frans), té nan finans. Vinsan ak Paskal té sèl konséyé jénéral an chèf la. Sé vré, pi fò ofisié yo té nouvo-lib. Sé vré, té gin youn divizion noua nouvo-lib (Désali-n), ak youn divizion milat ansyin-lib (Klèvo). Min, atout sa, mouin ta vansé di: amézi òganizasion an tap fi-n mét min nètalkolé sou aparèy politik la, **pròp gouvènman Louvèti-a tap valé òganizasion an**. Òganizasion-an té tounin pouason krazé nan bouyon. Alians li té fè sou larout yo tap sèvi-l pongongon. Libèté jénéral la té la toujou kòm liy politik fondalnatal, lamé nouvo-lib la té la toujou, min lòt kontradiksion yo tap maché. É mouin ta vansé di té gin plizyè group pozision sou kontradiksion sa yo. Mouin ta vansé di toujou: Moyiz Louvèti té sèl labanié pozision gòch la, sètadi pozision k-té pi pré pèp la, pozision ki té égzijé pi gro boulvèsman nan sosiété-a. Mouin ta minm pran chans di té gin lòt ofisié nan gòch sa-a, minm si yo pat gin minm pozision pouin pou pouin ak Moyiz, minm si yo pat janm nan konplo ak Moyiz. M-rélé ofisié jé kléré ki mouri san batizé yo. Mouin rélé Chal Bélè! M-rélé Loui-Dòr Lamatinié!

## 3 kout loray pa fè lapli...

Gin nèg ki ta ka di m-ap pran chans ak Listoua, é m-pap kaché di nou yo gin rézon. Min Listoua pèmèt ou pran chans si chans yo byin kalkilé é si ou gin asé lizaj pou di tout mounn sé chans ou-ap pran.

**Mouin pa prétann di Moyiz, Bélè, ak Lamatinié té nan konplo ansanm.** Mouin pa minm sètin si Moyiz té konn Lamatinié. Min m-ap tanté chans mouin di: gin

kont lévénman ki ta pèmèt nou kouè pliziè ofisié nan lamé Louvèti-a pat dakò nètalkolé ak sistèm nan, é yo té agòch vizavi pozision Tousin té kinbé-a. An minm tan nou gin doua sètin pifò ofisié sa yo pat gin kontak politik younn ak lòt (apa sinkièm réjiman Moyiz la), an minm tan tou, nou ka pèmèt nou di: Moyiz, Bélè ak Lamatiniè si tèlman gin pouin yo sanblé, **sé pa fouti «aza» ki résponsab**..

1) Tou lé 3 mésié sa yo nan minm jénérasion, youn jénérasion ki té grandi ansanm ak boukan difé révolision an, minm jénérasion ak travayè-latè Tousin té di k-té «parésé» épi k-tap «fè dézòd» yo pasé yo pat gin tan sibi tròp nan lésklavaj é yo té déréfizé travay sou bitasion yo. Moyiz fèt an 1772, li té névé adoptif Tousin. Lamatiniè fèt an 1771. Tou 2 nèg sa yo té fèk gin 20 an lè ésklav yo kòmansé mét difé nan laplinn di Nò. Chal Bélè li minm té rantré nan batay la a 15 an daj, an 1792, kòm gad pèsonèl Tousin. Kòm ki diré, tou lé 3 mésié sa yo té rantré nan granmounn anba youn lòt son klòch.

2) Tou lé 3 mésié sa yo pat pran nan pèlin préjijé koulè-a. Tousin té kasé Moyiz kòm kòmandan lagè nan Sid la (Désali-n té ranplasé-l) pasé yo té trouvé Moyiz té trò dous ak milat yo. Lamatiniè minm té si tèlman blan, si ou pat konnin gran papa-l, fò ta di sé fransé l-té yé... Poutan, lè Léklè débaké, lè pi fò ansyin-lib nan Louès yo ap paré kò yo pou rélé: «viv Lafrans!», Lamatiniè fè kò ak nouvo-lib yo.

3) Tou lé 3 mésié sa yo dézobéyi chèf-militè yo pou pran pozision pèp la kont fransé: Moyiz pandan «Afè Moyiz la»; Bélè, lè li kité Désali-n pou l-antré nan batay bò kot sòlda maron yo; Lamatiniè, lè l-pasé sou tèt Mayi pandan débakman fransé yo Pòtoprins la.

4) Fanm tou lé 3 ofisié sa yo té rantré nan batay la rèd chèch pou défann kòz pèp la. Sé Madan Moyiz ki té lagé sinkièm réjiman an nan dingon Édouvil. Sanit Bélè té

kouazé kòn ak ni fransé ni Désali-n. Mari Ja-n Lamatinié té kinbé fizi san mamoté nan batay Lakrèt-a-Piéro!

## 3 gout dlo pa fè lariviè...

Kòm ki diré, té gin plizié koté nèg sa yo té sanblé, minm si yo pat fè jouinti asé pou n-ta di yo té fòmé youn group apa. Kòm ki diré té gin youn séri ofisié nan pròp lamé Louvèti-a ki té gin tandans pran youn pozision pi agòch, youn pozision k-té pi pré intérè pèp la pasé pozision ofisièl gouvènman an. Poutèt Moyiz té pi ro pami tout zèl gòch sila-a, poutèt sinkièm réjiman Dondon an té pi an rapò ak travayè-latè yo pasé piè group **sòlda** Léta ki janm mét pié sou tè d-Ayiti, poutèt rapò pèsonèl Moyiz ak Louvèti, poutèt bri «Afè Moyiz la» fè, égzanp Moyiz la parèt pi klè. Min n-ap pran chans di sé té youn **égzanp**. Youn **bèl** égzanp...

An 1792, a 20 tan daj, Moyiz ofisié nan kan panyòl yo sou lèzòd Tousin Louvèti, é dépi dat sila-a rivé jouk jou «tonton-l» fè fizié-l la, Moyiz toujou nan zèl gòch la, nan pi fò batay révolision an. An 1793, lè déklarasion ki klérонnin liy politik òganizasion an soti nan kan Tirèl, Moyiz la toujou. An 1794, li janbé ak Tousin al jouinn fransé. An 1796, apré afè Vilat la, Tousin nonmin-l kòmandan sinkièm réjiman an koté pi fò sòlda yo té mounn nan Nò-a, Fò Libèté ak Dondon sitou. Soti 1796 rivé 1800, nou jouinn Moyiz dévan tout batay **politik** inpòtan òganizasion an ap minnin kont kolon yo. Sé sètin, li nan batay militè tou. Pa égzanp, sé li ki pran Laskaobas nan min anglé yo. Sé li Tousin té voyé dévan nan kòmansman lagè nan Sid la. Sé li ki pran dévan nan Sanntodomi-ngo. Min dèyè tout tiré sa yo, lè nou suiv

Moyiz ak sinkièm réjiman an, nou jouinn youn **tandans** politik byin klè: batay nouvo-lib kont ansyin-lib, Moyiz oun jan oun jan; batay nouvo-lib kont kolon, Moyiz dévan. Afè Vilat, Moyiz mouri poul li. Pandan lagè nan Sid la, Oktaviyis ak youn kolonn patizan Rigo sintré Moyiz nan Foché, Moyiz fè bak. Louvèti kasé Moyiz. Poutan, lè kolonèl Vinsan, youn injéniè-militè fransé, pi **gro patizan afèmaj tè yo nan Nò-a**, tounin sot an Frans, Moyiz arété-l sou prétèks Vinsan té gin lèzòd simin divizion pami nèg nouè ak milat. Sé Tousin ki fè lagé kolonèl la. Sé Moyiz tou ki té maché pran Roum anvan invazion nan panyòl la. Sé Moyiz tou Louvèti té voyé al résévoua Édouvil nan plas li. É sé Moyiz ankò ak sinkièm réjiman an (ak madan Moyiz) ki té fè chòk ak Édouvil. Ki pi rèd, ni pou afè Roum nan, ni pou afè Édouvil la, Moyiz rantré nan boua-a, **li rélé mas travayè-latè yo nan batay la**. Lè Napoléyon Bonapat tap paré invazion Léklè-a, Édouvil, ak lòt jénéral ki té pasé Sindoming yo, té nonmin non tout rogradé yo té kouè k-té ka sèvi kòm sinkièm kolonn pami nouvo-lib yo. Yo té nonmin non nèg «intranzijan» yo tou. Édouvil té di: fransé yo pat bézouin chèché konvink Moyiz afòs nèg sa-a té «difisil». Léklè té résévoua lèzòd - si jouèt la té panché- touyé Tousin, Désali-n ak **Moyiz**.

Lè Léklè rivé Sindoming, li ouè l-pa ouè Moyiz, li voyé di Ministè La Mari-n nan: Moyiz mouri, érézman «Tousin débarasé-n dé li» (Lèt 15 févriyé 1802).

Éspion amérikin yo ak éspion anglé yo té di parèy. Koté yo té ka vlopé Kristòf, koté yo té ka rantré Tousin nan intérè yo, yo té toujou gin problèm ak Moyiz. An n-égzaminin youn lèt Édoua Stivinns bay gouvènman amérikin an koté li nonmin non 3 jénéral: Tousin, Kristòf ak **Moyiz**. Stivinns té di:

«Jénéral Moyiz ranplasé Kristòf kòm kòmandan Okap. **Mouin ta pito chanjman sa-a pat fèt...** Atout

Moyiz sé youn nonm ki gin chalè é ki konn pran désizion, atout mouin té toujou gin trè bon rapò avè-l, mouin kouè, malgré sa, li manké sanfoua ak bonsans lòt la; é dépi **lontan**, mouin té fi-n pran **abitid** jouinn **tout** sa m-vlé nan min Kristòf. Poutan, chanjman sila-a ka pa bay mov(ré)zilta, kòm Tousin gin intansion rété isit la jouktan lagè-a fini.» (Stivinns bay Pikri-n, 26 Oktòb 1799.)

Lèt sila-a inpòtan, tankou pi fò lèt Stivinns yo. Sé pa paròl youn nonm k-ap ékri liv pou postérité. Sé pa minm youn lèt ofisièl ki té ka pran lari. Sé lèt youn konsil bay gouvènman an, youn lèt ki maké «konfidansièl» sou po do-l tankou lèt éspion yo. Nèg ki té ékri lèt sa-a té gin **intérè** nan bay sitiyasion an jan li té ouè-l. Politik gouvènman-l lan té chita sou sa. Lèt la moutré-n, Kristòf tę youn popé touèl nan min komisionè-a. Nou ouè tou Louvèti té «kapab» kontinié bay avantaj Kristòf té konn bay yo (é gin lòt lèt Stivinns koté l-té **garanti** li té ka fè Tousin chanjé lidé sou sètin késion). Min Stivinns pa manké fè Pikéri-n ouè, si sé té pou dizon Moyiz, mérikin pa tap pran linbé.

Dépann dé Moyiz, étranjé pa tap pran linbé, min travayè natif-natal té sipozé joui byin Sindoming yo. Lè Manniga (sousou Édouvil la) tal pou krazé sinkièm réjiman an, li té di fò yo té dézamé nèg sa yo, pasé yo té gin lidé mét min sou byin mounn. An 1800, lè travayèlatè yo soulvé nan kò Roum (ak dizon Moyiz) yo té mandé «mouatié tout gro-bitasion yo», yo té di yo déréfizé travay kòm «mèsénè». An 1800, paròl la té nan lari: Jénéral Moyiz pat dakò ak abi léta tap fè travayè yo. Moyiz té sèl ansyin-ésklav ki té sipozé alé pami tout gro-zouzou-n (mèt-bitasion blan sitou) ki tap ékri Konstitision an. **Li déréfizé.** An 1801, paròl la té nan lari: Jénéral Moyiz pat dakò ak gouvènman an. Li té rinka sou paròl «Lafrans» ki té nan bouch Louvèti-a. Li té di Louvèti li pa tap tounin frèt pou kalé nèg

noué parèy li. An Oktòb 1801, lè nèg Linbé, Dondon, Pò-Mago, Lakil ak Mamlad yo té pran chinn, yo té prétann di: Tousin, Désali-n ak Kristòf té kolé tèt ak fransé pou rémété ti nèg nan chinn. Yo té rélé: «Viv Moyiz», pasé yo té sètin Moyiz té pi pré yo.

## ...min sé pousiè zétoual ki fè lapousiyè

Kòm ki diré, dèyè tout maché chèché Jil Bréda/Moyiz Louvèti nan révolision Sindoming la, gin youn tandans éspésial ki tap goumin pou pran chè. Vòlovan, nou ka inskri 5 mak fabrik li yo

1) Évité chòk trò brital ak ansyin-lib yo
2) Fè tout chòk posib ak kolon fransé, fè difisil ak lòt komisionè étranjé yo
3) Goumin pou sistèm bitasion an chanjé
4) Piyé sou travayè-latè tout tan pou fòs militè
5) Sèvi ak mòn yo.

Vòlovan tou, nou ka di sètin nan mak fabrik sa yo -ki té pi agòch pasé pozision ofisièl òganizasion an- pral parèt kòm mak fabrik liy politik fondalnatal òganizasion Désali-n/Pétion an nan lagè lindépandans la. Sètin nan yo ap rété kòm mak fabrik mouvman travayè yo byin lontan apré lindépandans la.

Kidonk, lè tout gran étamajò lamé Louvèti-a mét ansanm pou krazé Moyiz, sé youn tandans politik byin éspésial yo tap krazé: ékstrèm goch la. Tousin nonmin youn komision militè pou jijé Moyiz: Kristòf (noua - ansyin-lib), Vènè (milat - ansyin-lib), Pajo (kolon/militè blan). Soua pasé yo pat jouinn asé prèv Moyiz té nan konplo-a, soua pasé yo té kraponnin manyin «névé» jénéral-an-chèf la, yo pa maspinin Moyiz. Tousin réfè

jijman an, li kondané Moyiz a mò! Apré sa, li fè youn diskou (25 novanm 1801) koté li bay dinniè ofisié yo prigad: plis ou ro sé plis pou ou maché opa nan chimin Tousin vlé-a. Kòm ki diré Tousin kouri frapé zèl gòch li-a anvan zèl sila-a pran tròp vòl, anvan ofisié ak sòlda ki té gin tandans sa-a té mét ansanm ak group sòlda maron/travayè rébèl ki pat janm sispann souké kò yo nan mòn yo, group ki té soulvé nan Pandi (an 1796) yo, nan Kotro (an séptanm 1800), nan Kan Périn (an oktòb 1800), nan Ti Riviè, Sin Rafayèl, Inch ak Banika nan moua darout 1801 yo.

## sa m-a di lakay lè m-a rivé?

Pa gin lafimin san difé. Afè Moyiz la té kòm ki diré lafimin ki té monté anro 2 gro kontradiksion nan kan nouvo-lib la:

1) youn kontradiksion anba vant òganizasion Louvèti-a (konpayèl youn kontradiksion gouvènman/òganizasion,
2) youn kontradiksion òganizasion/mas travayè yo (konpayèl youn kontradiksion Léta/travayè-latè).

Afè Moyiz la siyalé-n jan kontradiksion sa yo té rivé nan chimin mangonmin. Ositou, Tousin frapé ti group ki tap poté labaniè gòch la nan lamé-a, li minnasé lòt nèg ki té ka gin tandans sa-a, épi ansanm ak Désali-n ak Kristòf, li nétié youn kolonn abitan pou sizoka yo ta gin movè lidé. Min lè Léklè té rési débaké, sé sou minm zèl gòch sa-a Tousin pral séyé piyé, sé minm tandans sa yo li pral séyé répran, sé minm abitan yo li pral séyé rélé.

Adié, tròta té gin tan baré-l: sa manman ti chat konnin, manman ti rat konnin li tou...

## madigra m-pa pè-ou sé mounn ou yé

Afè Moyiz la montré-n sa: kan nouvo-lib la té gin pròp kontradiksion pa-l, é amézi dominans kan an tap tasé kò-l, sé amézi 2 fòs sosial ki té mét ansanm pou tabli dominans sa-a, tap fè pròp chimin pa yo, sélon pròp intérè pa yo. Kontradiksion chèf nouvo-lib/mas nouvo-lib la tap mangonmin. Andidan kan nouvo-lib la, gro militè yo tap chita **pròp dominans pa yo**, youn dominans ki té maré ak oriji-n sosial yo, ak transfè éspésial yo-a, ak pozision yo sou problèm dépandans, danré ak bitasion yo, ak ròl éspésial yo nan Léta Sindoming la.

Min, makonn kontradiksion ant chèf nouvo-lib yo ak mas nouvo-lib yo pat fouti parèt trò klè. Étamajò Tousin an tap kouri kité mas yo, sé vré. Min pròp pouvoua étamajò sa-a té chita sou fòs mas yo. Sé minnas mas yo ki té anpéché kolon yo fè ròklò ak ofisié yo. Kidonk, atout kòd jouinti-a té kasé, piès mounn pat sipozé ouè sa, san koua fèt la tap gaté nètalkolé. Pou ékilib la té kinbé, anplis kaporalis agrè-a, (**malgré** kaporalis agrè-a!) fò mas yo pat fi-n dékouvri makonn kontradiksion ki tap chofé ant yo ak étamajò Louvèti-a. Fò kontradiksion sa yo té parèt ak youn lòt figi pou ti nèg pat rékonèt yo. **Fò kontradiksion yo té maské.**

An vérité, nan tout sosiété chyin manjé chyin, fòs sosial ki mét min sou dominans politik la maské kontradiksion yo. Min, sou Tousin, nan kondision éspésial

dominans la tap sévré-a, travay maskarad sila-a té gin youn inpòtans apa. Fò ékip Louvèti-a té dégizé sosiété-a youn jan youn manniè pou dominans ékonomik mèt-bitasion blan yo ak komisionè yo pat parèt, min sitou fò mas travayè-latè yo pat rivé ouè kontradiksion ki té **anndan** pròp kan libèté-a. Maskarad ki té pi inpòtan-an sé té maskarad kontradiksion **anndan pròp kan nouvo-lib la**.

Maskarad éspésial sila-a sé té travay Idéyoloji Louvèti-a. É idéyoloji sila-a té fè travay li si tèlman byin, li kontinié viré tounin nan Istoua Ayiti é l-ap pèsisté jouk jounin jodi-a minm si l-chanjé non batèm li. Si, pou épòk révolision Sindoming lan, n-ap bay idéyoloji sa-a non Tousin Louvèti, fò n-pa bliyé gin sètin branch li ki réparèt -tout vis lòt kondision- sou Désali-n, sou Kristòf, sou Salomon, sou Éstimé, anvan kou apré ni Kristòf, ni Salomon, ni Éstimé. Tout vis lòt kondision, an Ayiti kou an Gouadloup, nan Matinik kou an Afrik, pandan tout vintièm sièk la, gin branch idéyoloji sa-a ki mét kazak «Indijénis »la. Tout vis lòt kondision, gin lòt branch idéyoloji sa-a boujouazi-a ranmasé pou li dégizé dominans li sou pèp la anba kazak «Lélit».

Idéyoloji Louvèti-a pa fini ak gouvènman Louvèti-a. Li pat kòmansé ak gouvènman sa-a non plis. Mouin pa ta rinmin nou konprann sé gouvènman-an ki té fè idéyoloji-a, kòm ki diré étamajò-a lévé youn jou konsa épi li ouè brèch ant liminm ak mas yo ap grandi, épi li désidé invanté youn idéyoloji, non. Idéyoloji sé bèt ki malin: li joué jouèt fofilé, **é fòs sosial idéyoloji-a ap sèvi-a** (chèf nouvo-lib yo pa égzanp) **gin doua pran nan dégizman pròp idéyoloji pa yo-a.** Sitou si idéyoloji sa-a soti louin! Sitou lè fondasion-l layé nan divès kouch sosiété-a.

**ay**
**lavi gin lè l-gin mistè**
**souvan m-bliyé nou tout sé frè**

Prémié dégizman Idéyoloji Louvèti-a mété pou maské kontradiksion yo, sé dégizman lafanmi-an. Idéyoloji Louvèti-a prétann di: angiz sosiété-a sé youn makonn **klas** li sé youn sèl FANMI. Lè Tousin ouè travayè yo déréfizé charouayé sou bitasion, li di yo: «Tan nou té konn sakrifié bay ansyin mèt-ésklav yo, nou doué bay li bay sosiété-a, bay kokinn chinn kòt **fanmi** nou ladann nan.» Bitasion ki bitasion, koté ti nèg tap trimin di pou zotobré, idéyoloji-a té ba yo dégizman lafanmi-an (konstitision 1801, atik 15). Chak bitasion sé youn «**fanmi**» é «chak travayè-latè, chak ouvriyé sé youn **paran** nan **fanmi** sa-a» (atik 16).

Dégizman fanmi-an pat égzisté nan sosiété Sindoming la sèlman. Nou jouinn li nan idéyoloji ni aristokrat, ni boujoua an Eròp yo. Nou jouinn li an Frans, anvan, pandan, apré Révolision 1789 la. Min nan Sindoming, tankou nan tout péyi Lafrik osnon péyi ki gin désandan afrikin, dégizman lafanmi-an pran pi byin, pasé **li fè jouinti ak ròl éspésial fanmi ak vouazinaj joué nan sosiété sila yo**. Ositou, Idéyoloji Louvèti-a dòmi nètalkolé sou dégizman sila-a. Tout problèm nan sosiété-a, tout kontradiksion pami klas osnon katégori klas yo, parèt maské kòm problèm «an fanmi» ki ka rézoud «an fanmi». Mouin pa ta sézi si Tousin k-Tousin té pran nan dégizman sila-a. Jil Bréda (Moyiz Louvèti) ak Chal Bélè té pasé pou «ti névé-l». (Sa pa anpéché l-té fizié Moyiz, sa pa anpéché Désali-n pran Bélè an trèt, min paròl «névé» sa-a té ridé ranjé dégizman an rédchèch). Sé sou minm roulib sa-a toujou, Louvèti té joué rèdchèch pou fòsé niès li, youn fi Chansi, (youn fanm nouè) marié ak Kolonèl Vènè (youn milat) pou montré

kouman nouè ak milat sé minm kòt fanmi-an. Sé sou minm roulib sa-a Désali-n pral chèchè marié pròp pitit pa-l, Sélimèn, ak youn milat (Pétion). Kòm ti fi-a pat vlé, Désali-n fè arété minnaj mamzèl la, youn sètin kolonèl Chansi, youn nèg rouj nan minm fanmi Chansi sa-a, pròp névé Tousin Louvèti... Kòm ki diré, gin dé lè Listoua komik ak dlo nan jé-l. Pròp fanmi Tousin Louvèti té pral pran nan méra idéyoloji lafanmi sila-a.

Min, kité névé, pran tonton...

Idéyoloji lafanmi-an sé youn dégizman ki itil anpil pou klas osnon katégori opouvoua yo, sé youn dégizman k-antré nan ninpòt ki sitiyasion. Sé youn dégizman ki pèmèt fouré ninpòt ki mounn nan minm sak la, sélon sitiyasion politik la. Fanmi-an gin doua tout limanité, égzanp: kokinn fanmi «lèzòm» rélijion yo rinmin sité-a, kòm ki diré tout mounn sé frè. Fanmi-an gin doua tout mounn ki gin youn minm zansèt: «fanmi indijèn Sindoming la». Fanmi-an gin doua tout mounn ki minm koulè: «la grande famille noire». Fanmi-an gin doua tout mounn ki sot minm dépatman: Frères du Sud»; tout mounn ki sot andéyò: «Frères de l'arrière-pays». Nan istoua péyi d-Ayiti, idéyoloji lafanmi-a sèvi sitou pou koré préjijè koulè-a. Anplis rakò ékonomik ak rakò politik ki soudé yo, mèt-bitasion ak gro négosian milat konsidéré tèt yo tankou youn sèl fanmi ki gin doua fè chou é rav sou tè d-Ayiti. Minmman parèyman, profitè «nouaris» yo (nèg nouè klas mouayèn ak mèt-bitasion nouè sitou) di: non, nou nan fanmi-a tou. Nou gin plis doua pasé milat pasé fanmi ayisièn nan sé youn fanmi mounn noua, ositou si n-ap maspinin pèp la sé kòm ki diré gran frè k-ap bat ti frè!

Pou Tousin Louvèti liminm, dégizman lafanmi an té kouvri ninpòt ki group:tanto nouvo-lib yo, tanto ansyin-lib yo, tanto tout mèt-bitasion. Min, nan kondision politik éspésial Sindoming lan, poutèt dominans pròp katégori pa-l la tap chèché tabli nan sosiété-a, an 1798-1801,

pou Tousin Louvèti, fanmi an sé té tout «mounn», tout «dividi» ki té pilé tè Sindoming é ki té dakò ak prinsip libèté jénéral la.

Fò tout mounn, kèlkésoua klas li, té rantré nan fanmi an pou Tousin té ka joué déziènm jouèt li-a: jouèt papa-a.

## bon papa timounn tarodé

Déziènm dégizman Idéyoloji Louvèti-a mété sou kontradiksion yo, sé **dégizmana papa-a**. Dégizman sa-a fè jouinti ak prémié-a. Si sosiété-a sé youn kòt fanmi, gouvènman an sé chèf fanmi yo, é chèf gouvènman an sé papa sosiété-a, papa tout dividi ki nan sosiété sila-a. «Patènalis» (sètadi pòz papa) sila-a maré ak grandè, pasé, dapré paròl kap dominin sosiété-a, sé papa ki pi gran nèg fanmi an. Gin youn kolonn blan sousou ki té di Tousin sé Bonapat Sindoming, sé sèl Èkil, sèl Aléksann légran péyi-a. Tousin liminm té di kolonèl Vinsan kòd lonbrit Sindoming té nan min-l. 8 févriyé 1801, li té di travayè yo: « Mouin sé youn bon **papa** k-ap palé ak **pitit** li, k-ap montré yo chimin kè kontan pou yo minm ak tout **fanmi** yo». Li té di ankò: «M-ap palé ak nou kòm si m-té **papa**-n» (28 Mé 1801). 3 jou apré, li tap palé ak Désali-n sou ansyin-lib yo, li di: «Mouin konsidéré yo kòm frè-m, kòm **pitit** mouin» (31 Mé 1801). Apré lagè nan Sid la, pandan Tousin tap fété, gin youn fanm blanch ki vi-n chanté pou li. Chanté-a pati konsa:

«Jénéral (pran pòz) **papa** nou
épi tout **pitit** ou yo ap zanmi
Tousin, Tousin, tandé louanj nou
Gras a ou, tout mounn gin **kè pozé**»

o non dé sin di sièl
o non dé sin di tè
o non dé sin dé lali-n
o non dé sin dè zétoual
vouasi youn gad protéksion
pou maché dan lannouit

Pou maské kontradiksion yo, ni grandon an Éròp, ni chèf tribi an Afrik yo, té konn fè youn mannigèt asavoua pouvoua politik gin youn rasi-n sinatirèl. Mannigèt sila-a prétann di sé Bondié ki mét chak mounn nan plas yo, sé Bondié ki bay ékip ki opouvoua-a dominans sou rès sosiété-a. Pou soutni dégizman sa-a, Tousin té joué **ni sou rélijion katolik la, ni sou rélijion vodou-a**. Atout li tap krazé vodou (é n-a gin tan ouè pouki) bri tap kouri nan Sindoming asavoua Tousin té youn makandal. Kòm ki diré li té toupatou alafoua. Kòm ki diré l-té konn tou sa k-tap pasé. Gin anpil sòlda ki té kouè Tousin tap annik gadé yo nan jé épi li tap konnin si yo té nan konplo. Apré «afè Moyiz» la, Tousin tap pasé réjiman yo an révi, li roulé jé-l sou sòlda yo. Ti nèg pa janm sézi konsa lè yo ouè lòt kanmarad yo mét ajénou nan pié Tousin pou dénonsé pròp tèt yo!

An minm tan tou, Tousin té piyé kò-l sou rélijion katolik la, Tédéròm pasi, prosésion pala. Gin youn pè katolik, Pè Lékin (politisyin san nin san réspè), ki té konn fè Tousin rantré anba dè tankou Sinsakréman! Li té konn di pèp la: «Sé Bondié ki ba nou-l, sé Bondié ki pou kinbé-l». Rélijion katolik la té tounin youn véritab griyin dan. Nan mitan lagè kont anglé yo, pandan Tousin té Gonayiv, chak dimanch pè kiré Mamlad la té vi-n di lanmès pou sòlda yo, é Tousin té konn fòsé ofisié yo chanté kantik yo. Konstitision 1801-an té rékonèt rélijion katolik la kòm sèl rélijion Sindoming, (atik 6), li té bay pè yo laloua joui rant yo sou do travayè yo san pè

yo pat lévé ni lou ni léjé (atik 7), li té fè réklam agranlijèn pou mariaj-légliz (atik 9), li té intèdi divòs (atik 10). Sé sètin, pòz sa yo té gin divès rézon. Min sé sètin tou yo té ridé fè travayè yo konprann Tousin té sèl Spatakis noua pè katolik yo té prédi-a, youn potorik gason Bondié té voyé ak youn bénédiksion éspésial ki té ba-l tout kalité pouvoua.

jé koua z-an dié
oui sannta mariya
sannta mariya ki soti nan ginin
jé koua z-an dié
oui sannta mariya

Paròl sa-a sanblé maji, é gin nèg ki ka présé di réli-jion vodou-a bay plis logal pou fè maji pasé rélijion katolik la. Kòm ki diré, poukisa sé pa ak vodou-a sitou Louvèti té sèvi pou l-té pran pòz sinatirèl sila-a? Répons késion sa-a chita nan fòs politik vodou-a pandan nouvo-rich Louvèti yo tap tabli dominans yo anndan kan nouvo-lib la. Tousin té piyé sou vodou, min li pat fouti piyé tròp, pasé òganizasion vodou yo té sèl lòt òganiza-sion nan kan nouvo-lib la ki tap fè fas ak étamajò Louvè-ti-a. Koté klèjé katolik la pa tap admèt youn lòt Spatakis fè konkirans ak Tousin, ninpòt ki profondé ki té montré longè-l, té gin doua youn lòt Makandal, youn lòt Bouk-mann Dèti, youn lòt Roma-n Laprofétès. Koté jouèt katolik la té klè pou ékip Tousin an, jouèt vodou-a té dépasé-l. Si, dépi 1798, ékip nouvo-rich yo té ka kontro-lé òganizasion katolik yo, yo pat fouti kontrolé òganiza-sion vodou yo. Konstitision 1801 an té di: Gouvènman koloni an bay chak pè katolik limit téritoua pou l-pratiké rélijion-n nan, é pè sa yo **pa janm gin doua fè youn sèl ékip** nan péyi-a, kèlkésoua rézon yo ta vlé bay la (atik

8). An 1801, Tousin pa ta fouti pèmèt li bay oun chèf vodou limit téritoua pou l-pratiké. Minm jan òganizasion vodou yo té simin déréspéktans kont ansyin sistèm nan ak ansyin «chèf» yo, sé minm jan an yo pat bésé tèt dévan réjim Louvèti-a. Ositou, Louvèti té di: kasé-m sa. 4 Janvié 1800, Tousin intèdi ni dans ni chanté vodou, pasé, l-té prétann di: «chèf dans sa yo pa gin lòt lidé pasé simin dézòd ak kalé ouès». Sou jan Tousin viré bouch li pou li bay pi-nga sila-a, nou ka ouè sa k-té fè-l pè-a: li di **chèf**, li di **dézòd**, li di **kalé ouès**. Poukisa? Pasé chèf òganizasion vodou yo tap kouri bri fò nèg-bitasion yo té sispann travay. Yo tap lonjé douèt sou sistèm ki tap nouri étamajò Louvèti-a. Ositou, gouvènman an té intèdi «tout dans, tout rasanbléman pandan lannouit, kit lavil, kit nan bouk, kit nan bitasion sou mòn osnon laplinn». (Atik sa-a sanblé ak youn pòsion Kòd Noua-a kou 50 kòb ak 2 goudin!)

Lè lamé Louvèti-a té mét min sou youn group inisié, sé té masak-dè-sinzinosan. Yo té fistijé ni oungan, ni ounsi, ni simidò, ni chantrèl. Apré, yo té fouké tout mounn... An Avril 1801, Désali-n fè youn désandélié sou youn ékip vodou, li fè sòlda yo chajé bayonèt-okanon, li nétié 50 inisié sou plas!

Kidonk, étamajò Louvèti-a té frapé group vodou yo pasé group sila yo té minnasé pouvoua politik yo-a. Min Idéyoloji Louvèti-a té piyé kò-l sou larélijion (ni krétyin ni vodou) pou dégizé pouvoua sila-a tankou youn pouvoua majik, youn pouvoua éspésial fòs sinatirèl yo (kit Bondié, kit loua yo) té bay tonton an pou dirijé péyi-a.

Idéyoloji Louvèti-a té pran youn kolonn lòt kouayans, youn kolonn lòt mannié ak youn kolonn lòt pòz nan min idéyoloji aristokrat yo. Sòlda nan gad pèsonèl Tousin-an té biské kou majòdòm anglé. Mizisyin ki tap joué violon nan résépsion Louvèti yo, té soti jouk an Almay. Sé té kouròn flè pasi, chandélié pala, nap blanch sou tab,

fanm blanch sou divan. Lè konsa, Tousin té griyin dan-l bay ofisié nouè yo, li té konn di yo: «Nou minm, nèg nouè, démélé-n aprann manniè sa yo, épi aprann parèt sou mounn kòrèktéman. Min sa sa yé oui lè youn nonm élvé an Frans! Pitit mouin yo ap konsa». (Pitit Tousin yo tap élvé an Frans.)

li noua manjé patat
li noua manjé bannann
blan manjé pin
blan travayé

Min Idéyoloji Louvèti-a pat youn idéyoloji aristokrat. Li té pran moso nan idéyoloji aristokrat yo, moso li té bézouin pou ridé dominans chèf nouvo-lib yo, moso makonnaj éspésial fòs sosial yo nan Sindoming, té pèmèt li ranmasé-a. Min youn bon pati nan idéyoloji Louvèti-a té gin rasi-n li nan kouayans, mannié ak pòz boujoua an Éròp yo.

Prémié mannigèt Idéyoloji Louvèti-a pran nan min idéyoloji boujoua yo, sé youn mannigèt ki prétann di «travay poté kè kontan». Paròl sila-a dégizé éksploua-tasion k-gin nan travay la, ak tout lòt kontradiksion ki égzisté ant klas ki makonnin ak aktivité fondalnatal sosiété-a. Nan youn déklarasion Tousin (8 févriyé 1801), li té di: «mouin vlé (travayè latè yo) travay plis pasé lontan». Régléman oktòb 1800 an té di: fò chak dividi té fè youn travay itil pou sosiété-a pasé sé té sèl jan sèl mannié yo té kapab garanti lalibèté, lalibèté ki tap poté kè pozé ak kè kontan pou tout sosiété-a. Man-nigèt la byin tayé, min fò nou pa pran ladan. Sé vré fò tout dividi travay pou itil «sosiété-a», min sé pa tout travay ki itil tout «sosiété-a». Nan youn sosiété chyin

manjé chyin, travay la «itil» klas ki gin dominans ékonomik sosiété-a. Kè pozé bourétié pa chita nan pousé bourèt. Kè kontan travayè-latè pa chita nan planté danré.

## dézabiyé dézabiyé gras o mari gras o

Déziѐm gro mannigèt Idéyoloji Louvèti-a té pran nan min boujoua yo sé mannigèt **réspékté byin** an. Lè révolision an té pété nan Sindoming, prémié mouvman ésklav yo sé té boulé bitasion yo. Tousin kasé tèt al jouinn fransé an mé 1794, minm épòk boujouazi-a tap tayé zèb anba pròp révolision-l an Frans la. An jiyè 1794, boujouazi-a té mété ola nan révolision an. Li té di mas travayè yo: sa n-té konprann nan sé pa sa. Nan pouin krazé-brizé pou byin yo disparèt. Sé chanjé sèlman byin yo (ak tout rès sosiété-a) ap chanjé chèf. Kidonk, **réspékté byin**.

Minm jiyè 1794 sa-a, Tousin tap bay Lavo garanti lamé pa-l la tap réspékté byin. Réspè sa-a té égal: pa défalké byin yo, min li té égal tou: pa **séparé** byin yo. An 1794, Tousin pat dakò pou séparé tè bay abitan. Nan minm ané 1794 sa-a, Lozo (youn dépité fransé) té di gouvènman fransé-a pat fouti séparé tè an Frans yo. Si l-té gin malè fè sa, péyi-a tap éfondré. An 1795, Bouasi Dangla, youn lòt politisyin fransé, té di gouvènman an Frans la: «Fò nou garanti byin tout mounn rich yo». An 1797, boujoua fransé yo té touyé Babèf ki tap mandé égalité **ékonomik** ansanm ak égalité politik. An 1801, Tousin fizié Moyiz ki té déréfizé admèt sistèm ékonomik gouvènman an té mét sou pié-a.

Mannigèt «réspékté byin an» maré ak mannigèt

«Égalité» boujouazi-a. Nou sonjé Tousin té prétann di mèt-bitasion émigré yo «sé libèté asé nèg nouè yo té mandé», doua pou yo égal-égo ak tout mounn dévan laloua, égalité politik. Min li té kouri di nouvo-lib yo pat janm soti pou mété min sou byin kolon yo nan Sindoming, éspésialman bitasion yo. Kòm ki diré yo pat bézouin séparasion richès yo, yo pat bézouin **égalité ékonomik**.

Diskou Tousin-an sanblé kou 2 gout dlo ak youn diskou Bouasi Dangla, youn politisyin fransé ki tap goumin pou tabli dominans total boujouazi-a an Frans. Bouasi Dangla té di: «Égalité sivil la, min tou sa youn mounn rézonab ka égzijé. Égalité total la sé youn rèv jé klè » (23 jyin 1795). Boujoua yo té di ankò: Égal-égo vlé di laloua parèy pou tout mounn».

Mannigèt sa-a kaché youn problèm fondalnatal nan sosiété-a: diférans pami klas yo. Sé vré fò laloua parèy pou tout mounn, min sé pa tout égalité-a sa. Égalité vlé di pou tout mounn gin minm chans yo, pou tout klas yo vi-n nivo. Égalité vlé di égalité ékonomik tou.

## ti gason pa manyé chévé-m ou-ap fè m-pèdi potokòl

Dinniè gro mannigèt Idéyoloji-Louvèti-a pran nan min boujouazi an Frans la sé mannigèt «lélit» la, mannigèt «mounn kapab» la. Mannigèt sa-a pati konsa: sé pa ni klas ni katégori sosial ki gin divès dominans sosiété-a, sé youn ékip «nèg réspéktab», youn ékip «kòrèk», «krèm» sosiété-a, «miyò bijou» sosiété-a, é yo nan pozision sila-a pasé yo kap fè travay la pi byin.

Mannigèt sa-a soti dirèk dirèk nan min boujoua an Frans yo. Sé Bouasi Dangla ankò ki té di: «Sé miyò

pami nou yo ki té pou gouvènin...» Sou gouvènman Louvèti-a, paròl sa-a sèvi kòm éskiz pou mété youn «lélit» komisionè ak mèt-bitasion nan tèt Sindoming. Pi fò sivil nan gouvènman-an té soti nan 2 klas sa yo. Diòl alèlè rakonté malonnèt Tousin té fè youn nèg nouè, ki tap fè démach dèyè youn djòb jij. Tousin mandé msié si l-konn palé latin. Nèg la di: non. Tousin mamoné 2 mo latin dévan dèyè épi li di nèg la li pa gin konpétans pou li jijé mounn si l-pa konn palé latin. Kòm ki diré sé ti lélit blan ki té ka palé latin-an (é ki latin!), ki té kapab dirijé péyi-a. Érè Tousin té fè, sé mandé li pat pèdi tan-l mandé nan intérè ki klas yo té «kapab» dirijé-a. Sé sètin, nan kondision ésklav yo tap viv anvan révolision-an, gin anpil konésans ki pat pasé pré yo. Sé sètin, gin youn dibita téknik mas nouvo-lib yo té manké. Min sé sètin tou (sélon sa lasians di) pa gin piès klas mounn ki fèt pi kapab pasé lòt. É istoua péyi-n nan montré-n sé pa nèg kapab ki janm manké an Ayiti. Anvan kou apré Tousin, sé té toujou «nèg kapab» ki tap dirijé, min dépi jou y-ap poté bannièr-a, bann nan pa janmin fè youn pa.

Poutan, idéyoloji nèg kapab la kinbé fèm nan péyi d-Ayiti. Lontan apré Tousin, youn òganizasion gro zou-zou-n (yo té rélé Pati Libéral) té dékrété: «Pouvoua-a sé pou mounn ki pi kapab yo». Jouk jodi-a gin mounn k-ap di: milat pi kapab fè komès, intéléktièl pi kapab dirijé, nèg ki sot alétranjé pi kapab jouinn rinmèd péyi-a. Kòm ki diré travayè pi kapab soufri!

Bouasi Dangla ki té konn voyé ròch, min k-pat konn kaché min-l trò byin, té di karé baré «nèg kapab» li tap palé yo sé nèg ki té gin byin. Égal: jan sosiété-a pati-a sé nèg ki gin byin yo k-ap toujou nèg kapab.

Kidonk, mézanmi, Idéyoloji Louvèti-a té pran divès branch li yo nan min ni aristokrat ni boujoua an n-Éròp yo, nan min patizan tou 2 klas sa yo ki té vi-n pran linbé nan lakou Sindoming. Min nou ouè kouman li té mélan-jé divès zingrédian sa yo nan pròp sòs pa-l, sélon do-

minans divès fòs sosial yo nan Sindoming. Konbinézon sila-a pat ni idéyoloji aristokrat, ni idéyoloji boujoua an Éròp yo. Sélon sitiyasion an li té pi pré soua younn, soua lòt. Sélon sitiyasion an, li té pran pòz éspésial pa-l.

papa gédé bèl gason
gédé nibo bèl gason
l-abiyé tout an blan
pou l-al monté opalè

Younn nan pòz éspésial Idéyoloji Louvèti-a sé mannigèt **indijénis** la. Résèt mannigèt la fasil: «youn dòz idéyoloji travayè-latè yo, youn dòz idéyoloji klas mouayèn yo, youn dòz idéyoloji boujoua yo, youn dòz idéyoloji féyodal (sètadi idéyoloji grandon-aristokrat yo). Mélanjé ak youn kiyè-boua, mét sou difé. Tann jouktan bouyon an pran koulè».

Lè li pran koulè, paròl indijénis la pati konsa:

«**LARAS**» la sé youn kòt fanmi (idéyoloji féyodal), é fanmi sila-a non sèlman yo éksplouaté-l min yo «**dénigré-l**» tou (idéyoloji ésklav/travayè-latè).

Kidonk, fò «**miyò-éléman**» laras la (idéyoloji boujoua), «**granfrè**» ki pi profondé nan fanmi an (idéyoloji féyodal) goumin pou «**égalité politik**» (idéyoloji boujoua) ak «**lonè-réspè**» fanmi an (idéyoloji féyodal).

Égalité politik laras la, sé lè nèg kapab nan fanmi an mét min sou «**gouvènman an**» (idéyoloji klas mouayèn).

Lonè-réspè fanmi-an sé lè granfrè nan fanmi-an rivé pran pi bèl «pòz» nèg ki té konn dénigré laras yo tap pran-an (idéyoloji féyodal + idéyoloji klas mouayèn).

Idéyoloji sa-a pa lévé brid sou kou nan tèt étamajò Louvèti-a, sé sètin. Min lè nou suiv chimin étamajò sila-a soti 1793 rivé 1802, lè nou pran kouayans li, man-

nièl ak pòz li, ni anvan ni apré dappiyanp li-a, n-ap ouè Tousin té parèt nan lakou Sindoming kòm sèl Spatakis nouè ki té vi-n vanjé tout malonnèt yo té fè laras la. Li té pran pòz papa-l dévan mas yo é tout ékip li-a té kòm ki diré granfrè nouvo-lib yo, ki tap poté labaniè égalité politik la. Min, sélon pi fò ladan yo, égalité-a té rivé nan bout li, pasé yo minm, yo té mét min sou aparèy politik la. Lè fini, souadizan pou lonè-réspè fanmi-an, yo pran pòz aristokrat yo.

## lè l-abiyé tout an blan li sanblé youn dépité

Lè Tousin tap fè koléksion fanm blanch ak mizisyin alman, lè li tap lonjé douèt sou aristokrat yo pou di «pitit pa-m yo ap konsa tou», lè pi fò étamajò-a tap charé ofisié fransé, lè jénéral an chèf la li minm té tout tan nan «La France! La France!», sé idéyoloji indijénis la k-té rivé nan bout chimin-l. ...Minm jan l-ta pral rivé nan bout chimin-l lè Anri Kristòf (ki té voyé pitit pa-l tou al aprann manniè nan min blan) pran pòz aristokrat anglé-l nan péyi d-Ayiti, ak «baron» pasi, «kont» pala, «Monsieur de» sési, «Monsieur de» séla, chato dévan, karòs dèyè. É sé pa pou ryin ditou si nèg ki rélé tèt yo «indijénis» vintièm sièk yo chanté louanj 2 mésié sa yo, san yo pa pozé késion.

## lè l-abiyé tout an noua li sanblé youn sénatè

Younn nan diférans prinsipal ant Tousin ak indijénis vintièm sièk yo, sé rivé Tousin annik rivé pi vit. Lè fini

tou, nan vintièm sièk sa-a, si ou al pran pòz aristokrat ou, tout mounn ap tonbé ri-ou, sa pasé mòd. Ositou, indijénis yo jodi-a pran pòz gran intéléktièl yo pasé sé katégori sa-a ki gin pi bèl pòz jodi-a pami mounn k-ap «dénigré» laras la. Tout vis lòt kondision, paròl la pa tèlman chanjé.

Sòf, soti 1791 rivé 1804, té gin youn révolision tout bon vré k-tap gayé kò-l nan Sindoming, youn révolision ki té fè chémin-l atout indijénis étamajò nouvo-lib la, malgré indijénis étamajò sila-a. É révolision sa-a pa tap tounin sou pa-l toutotan li pat fouré min nan fondalnatal sosiété-a, toutotan li pat chita Libèté politik la. Tout bon vré. Nètalkolé.

Ositou, lè n-ap réfè chimin soua Idéyoloji, soua òganizasion Louvèti-a, soua Léta Sindoming lan, fò nou pa janm dòmi bliyé **ni Idéyoloji sa-a, ni òganizasion sa-a, ni Léta sa-a, malgré tout fèblès yo, té gin youn kokinn poto-mitan ki té travèsé yo: LIBÈTÉ JÉNÉRAL LA**, youn libèté ki té maré ak doua pou tout travayè-latè té égal égo dévan laloua ak kikonk lòt nan Sindoming.

kabrit ki malin
manjé nan pié mòn

Sètin, sé youn fèblè òganizasion an ki fè Léklè manké rivé mété chinn nan pié ti nèg. Gouvènman an té bankal. Lè invazion an fèt, **mèt-bitasion ak komisionè fransé yo trayi Tousin.** Malgré tout jéfò Mayi ak Lamatiniè sitou, Ajé, Dalban, Lakonb ak pè Lékin fè tou sa yo té kapab pou louvri pòt Pòtoprins bay Boudè. **Komisionè mérikin yo fout Tousin kout ponya nan do.** Okap, Tobis Lir té mandé Kristòf pèmision pou liminm ak

youn sètin Kapitèn Rodjès té ridé mérikin yo sové ak pròp byin pa yo, épi ak **tout lòt blan ki té vlé sové kité zilé-a**. Ki pi rèd, Tobis Lir monté chaloup, l-al jouinn Vilarè-Jouayéz, li bay kòmandan fransé-a infòmasion réjiman Kristòf yo, ak konsèy sou ki bò ak ki lè pou sòlda fransé yo ataké Okap.

**Bonkou nan ansyin-lib yo tou [milat nan Sid la sitou] kouri pran pou fransé anvan youn kout fizi té tiré.** Nérèt, nan Sinloui, kouri kité sa. Okay ak Jérémi, milat yo pran lari, **yo di sé fransé yo yé**, yo fòsé Laplim ak Domaj bésé tèt dévan sòlda Bonapat yo. **Ansyin-lib noua yo té rinka tou.** Nan Nò-a, majistra Télémak (youn noua ansyin-lib ki té fèt Matinik) té mandé pou lavil la té résévoua Léklè.

Min, 2 pi gro pouin féblè òganizasion an ki parèt nan lagè-a sé féblès idéyolojik. Tousin pa rési soulvé mas yo. Tousin té kouè toujou nan palé fransé Lafrans. Sètin, mas yo pat pran pou fransé. Okontrè, pliziè ti group travayè ak sòlda maron té pran chinn nan tout péyi-a, min **pi fò ladan yo té déréfizé kolé tèt ak òganizasion an**. Sé lè Tousin kòmansé pèdi, Sila, Makaya, Ti Nouèl Priyè, Sansousi... rantré nan lagè gériya, kalité lagè yo té konnin pi byin an.

Poutan, minm moman gériya yo tap ridé kan nouvolib la répran fòs, Tousin bay légin.

## sa k-nan min-ou
## sé li ki pa-ou

Gin léktirè ki di sé gabèl, sé pat légin. Kòm ki diré Tousin tap pran youn souf pou l-réfrapé. Sé vré, lamé Tousin an té fatigé, min lamé Léklè-a té pi fatigé, é Tousin té konn sa. **Tousi pat gin nésésité bay Gabèl.** Lè Tousin voyé komision bay Léklè di l-ap bay légin, Léklè

pa kouè. Léklè té ékri chèf li an Frans pou di: «Tousin voyé di-m pou n-antann nou pou sispann lagè-a. **Mouin pa kouè youn mo nan sa**... Mouin gin plis pasé 1200 sòlda lopital... Mouin pa gin ni manjé ni lajan... Fò gouvènman an voyé provizion, sòlda ak lajan, **sé sèl jan** pou n-(sovè) Sindoming». (Lèt 15 févriyé 1802)

**Sé pandan Léklè ap rélé anmoué-a Tousin bay légin.** Poukisa?

Pasé Tousin té konprann Lafrans pa tap tounin sou paròl li. Tousin té konprann Lafrans pa tap lévé kokin. Tousin té kouè nan «ionè-réspè» boujoua ak aristokrat fransé yo. Bonapat, Léklè, Boudè, yo tout té souadizan dakò pou garanti lalibèté si nèg yo té mét ba lèzam. Tousin té kouè: promès, sé dèt. Nan bésé lévé réyalité politik la, nèg ki vann krédi fè défisi: éksplouatè pa janm doué éksplouaté. Promès pa dèt! Dèt Tousin Louvèti sé té révolision-an, garanti-l sé té lamé-a ak mas yo. Li jété garanti sa-a pou «paròl-donè» youn kolonn ofisié fransé ki pat gin lonè ni réspè. Kondi Rojé Dòsinvil: «Tousin kité yo pran-n nan pièj... Li pat bay légin sou libèté-a, min li bay légin sou indépandans la, **sèl garanti libèté sila-a**». Li té konn koté l-té vlé rivé, min li té pèdi nan chimin. Poutan...

anvan m-té kòmansé maché
mòn té mòn
riviè té riviè

tout pandan m-té sou chimin an
mòn pat mòn
riviè pat riviè

lè mouin rivé nan bout chimin
mòn té mòn
riviè té riviè

Poutan, paròl Libètè Jénéral sila-a, paròl poto-mitan Louvèti-a dépi 1793 la, sé youn paròl pou n-réspékté. Sé paròl fondalnatal révolision Sindoming la. Sé paròl sa-a ki té mété mouvman mas yo nan chimin pouinn fè bak. Paròl sa-a krazé bann Janfransoua ak Biasou yo. Paròl sa-a démantibilé Vilat ak tout réfraktè li yo. Paròl sa-a insandié anglé, li krazé bonnèt Édouvil. Paròl sa-a chaviré aristokrasi lakoulè André Rigo té mété kanpé Sid la. Paròl sa-a louvri pòt panyòl yo pou voyé jé sou lakou dèyè.

Si n-ap lonjé douèt sou ni òganizasion an, ni Léta, ni Idéoloji Tousin an, sé pa pou dénigré travay éspésial yo nan Révolision Sindoming lan. N-ap chèché konnin ki maladi ki pasé nan fanmi an. N-ap chèché konnin koté maladi sa-a soti. Rasanbléman Lamèsi-a, sé youn rasanbléman jé kléré, sé youn rasanbléman timounn fronté. Rasanbléman sila-a pa fèt pou dénigré ni Tousin, ni Désali-n, ni Kristòf, ni Pétion. Min fò mésié sa yo manyè désann sou gazon an pou pèp la ka konprann ti kras, pasé dépi tan yo chita sou choual yo anlè-a, Channmas pa janm chanjé figi.

Kidonk, nou pap manké pa di pouin féblès idéyoloji Louvèti-a, pouinn féblès òganizasion-l la, ak pouinn féblès gouvènman-l nan. Nou pap manké pa di pi fò pouin féblès sa yo ap sakajé santé timounn yo jouk jounin jodi-a. Min nou pap manké di tou: minm an 1802 fòs idéyoloji sila-a, fòs òganizasion sila-a té pi inpòtan pasé pouin féblès li yo. An minm tan invazion Léklè-a krazé Tousin pèsonèlman, li fòsé tout rasi-n Tousin té rési fouyé yo réparèt tou frèch.

An 1802, sé poto-mitan Idéyoloji Louvèti-a ki fè maron yo réfizé bat ba. Sé taktik Louvèti-a ki fè jénéral nouvo-lib yo kolé tèt ak sòlda maron épi travayè-latè. Sé ékspérians nan kan Louvèti-a ki pèmèt yo kolé tèt ak ansyin-lib ki té dakò ak liy politik la. Sé gouvènman Louvèti-a ki té ba yo kontak pou achté zam nan min mérikin ak anglé. Sé Léta Louvèti-a ki té montré, vlé pa vlé, Libèté-a pa tap fè sans san Indépandans politik la. É mouin pa kaché di nou, si lévénman ki rivé apré Louvèti al an n-égzil yo rivé, sé pasé Louvèti té louvri bariè-a. Gin dékoua pou nou réspékté-l. Gin dékoua pou fè nou kontan-l. Gin dékoua pou nou aprésié travay pi fò nèg ki té siyin non yo anba papié 1804 la. Yo té pasé nan bon lékòl. Yo té rivé fè jouinti ak oun pèp tarodé, prémié pèp ki té pèmèt di «chalbari» ak kalité kouray sila-a dèyè pi gro lamé Léròp té janm ouè nan tan sa-a.

Min, pou nou pran paròl sila-a, tout bon vré, nan ti gòdèt, fò jé nou byin foubi pou nou ka ouè maladi-a chak foua li réparèt figi-l. Mouin ouè jé nou maké bouké, mouin minm tou mouin vlé fébli: sé pa jodi-a m-ap maché. Ositou, si lamèsi vlé, m-ap bay lòt chantrèl yo kòn nan. M-a réprann kozman sa-a démin soua... Timounn yo vlé santi dòmi. Grinn prominnin ap pran kanpo-l...

Min gadé non, Lamèsi, gadé non!

Anro nan sièl, zétoual ap bay lali-n gabèl... Min, tou pré, bò lantouraj la, 7 koukourouj ap lonjé douèt sou lamizè...

**broukli-n**
**séptanm 1975**
**mé 1977**

# Bibliyografi

*Ni tit liv yo, ni non otè yo ak non bouk koté li yo parèt yo ékri nan lang ak nan òtograf orijinal yo.*


ADAMS, Henry: *Napoleon I and San Domingo* nan *Historical Essays* (New York, 1891).

American Historical review: *Documents: Letters of Toussaint Louverture and Edward Stevens* (#26, 1910).

ARDOUIN, Beaubrun: *Etudes sur l'Histoire d'Haïti* (Port-au-Prince, 1958) orijinal: 1853-1860.

BACON-TACON, Pierre Jean-Jacques: *Mémoire [ou Réponse de PJJBT aux dénonciations de Sonthonax Père, marchand à Oyonax et Sonthonax Fils ex-commissaire du Directoire à Saint-Domingue* (Paris, 1802).

BEARD, John R.: *Life of Toussaint Louverture* (London, 1853).

BESSON, Maurice: *Vieux Papiers du Temps des Iles* (Paris, 1925).

BOISSONNADE, Prosper Marie: *Saint-Domingue à la veille de la Révolution et la question de la Représentation Coloniale aux Etats-Généraux* (Paris, 1906).

BOISROND-TONNERRE, Félix: *Mémoires pour servir à l'Histoire d'Haïti* (Paris, 1851).

BRUTUS, Timoléon C.: *La Rançon du Génie* (Port-au-Prince, 1945).

CARTEAUX, Félix: *Soirés Bermudiennes* (Bordeaux, 1802).

Cercle Jacques Roumain: *Résumé critique d'Histoire d'Ha-ïti* (#1)tapé

CHARLEVOIX, Pierre François Xavier de: *Histoire de l'isle espagnole ou de Saint-Domingue* (Paris, 1730-31).

CHAZOTTE, Pierre Etienne: *The Black Rebellion in Haïti* (Philadelphia, 1927).

CLAUSSON, L.J.: *Précis Historique de la Révolution de saint-Domingue* (Paris, 1819).

COLE, Hubert: *Christophe King of Haïti* (New York, 1967).

CORVINGTON, Georges: *Port-au-Prince au Cours des Ans* (Port-au-Prince, 1972).

COTTEREL, François Frédéric: *Esquisse Historique de l'Incendie du Cap à l'Expulsion de Sonthonax*

COUSIN D'AVALLON: *Histoire de Toussaint Louverture* (Paris, 1802).

DALMAS, M.: *Histoire de la Révolution de Saint-Domingue* (Paris, 1814).

DEBIEN, Gabriel: *Les Esclaves aux Antilles Françaises* (Basse-Terre, 1974).

*ASSemblées nocturnes d'esclaves à Saint-Domingue* nan Revue de la Société Haïtienne d'Histoire et de Géographie (#116, 1972).

DESCOURTILS, Michel Etienne: *Voyage d'un Naturaliste en Haïti* (Paris, 1935) orijinal: 1809.

DORSINVILLE, Roger: *Toussaint Louverture ou La Vocation de la Liberté* (Paris, 1965).

DUBROCAS, Louis: *The Life of Toussaint Louverture* (London, 1802).

EDWARDS, Bryan: *A Historical Survey of the French Colony of San Domingo* (London, 1797).

FOUCHARD, Jean: *Les Marrons de la Liberté* (Paris, 1972).

*Plaisirs de Saint-Domingue* (Port-au-Prince, 1965).

FROSTIN, Charles: *Les révoltes blanches à Saint-Domingue aux XVIIe et XVIIIe siècles* (Paris, 1975).

GERSHOY, Leo: *The Era of the French Revolution* (Princeton, 1957).

GRAGNON-LACOSTE, Thomas Prosper: *Toussaint Louverture* (Bordeaux, 1877).

HECTOR, Michel & MOISE, Claude: *Le Régime Colonial Français à Saint-Domingue* (Port-au-Prince, 1962) tapé.

INGINAC, Josepg Balthazar: *Mémoires depuis 1797 jusqu'à 1843* (Kingston, 1843).

JAMES, C.L.R.: *The Black Jacobins* (New York, 1963) édision #2.

JEAN-BAPTISTE, Saint-Victor: *Haïti, sa lutte pour l'émancipation* (Paris, 1957).

LACROIX, François-Joseph Pamphile, baron de: *Mémoires pour servir à l'Histoire de la Révolution de Saint-Domingue* (Paris, 1819).

LAUJON, A.P.M.: *Précis Historique de la Dernière Expédition de Saint-Domingue* (Paris, 1805).

LAURENT, Gérard M.: *Coup d'oeil sur la politique de Toussaint Louverture* (Port-au-Prince, 1949).

LAURENT, Mentor: *Erreurs et Vérités dans l'Histoire d'Haïti* (Port-au-Prince, 1945).

LECLERC, Victor-Emmanuel: *Lettres de Saint-Domingue* (éd: Roussier, Paris, 1937).

LOGAN, Rayford W.: *The Diplomatic Relations of the United States with Haïti 1776-1891* (Chapel Hill, 1941).

MACKENZIE, Charles: *Notes on Haïti* (London, 1830).

MADIOU, Thomas: *Histoire d'Haïti* (Port-au-Prince, 1847-1848).

MALENFANT: *Des Colonies, et Particulièrement de celle de Saint-Domingue* (Paris, 1814).

METRAL, Antoine-Marie-Thérèse: *Histoire de l'Insurecction des Esclaves dans le Nord de Saint-Domingue* (Paris, 1818).

MICHEL, Antoine: *La Mission du Général hédouville à Saint-Domingue* (Port-au-Prince, 1929).

MOREAU DE SAINT-MERY, Médéric-Louis-Elie: *Description Topographique de la Patrie Française de Saint-Domingue* (Philadelphia, 1797-1798).
*Loiset Constitutions des Colonies Françaises* (Paris, 1784).

OTT, Thomas: *The Haitian Revolution* (Memphis, 1973).

PRICE-MARS, Jean: *Le Phénomène et le Sentiment religieux chez les nègres de Saint-Domingue* nan *Une étape de l'évolution Haïtienne* (Port-au-Prince) san dat.

RAMEAU, Mario & AMBROISE, J.J.D.: *La Révolution de Saint-Domingue* (Port-au-Prince, 1963) tapé.

SAINT-REMY des Cayes, Joseph: (éd.) *Mémoires du général Toussaint Louverture écrits par lui-même*

SANNON, H-Pauléus: *Histoire de Toussaint Louverture* (Port-au-Prince, 1920-1933).

SCHOELCHER, Victor: *Conférence sur Toussaint Louverture* (Port-au-Prince, 1966) orijinal: ?

SCIOUT, Ludovic: *La Révolution à Saint-Domingue: Les Commissaires Sonthonax et Pòlvérèl*, nan *Revue des Questions Historiques* (#20).

SOBOUL, Albert: *Précis d'Histoire de la Révolution Française* (Paris, 1962).

STODDARD T. Lothrop: *The French Revolution in San Domingo* (Boston, 1914).

SYDENHAM, M.J.: *The French Revolution* (New York, 1965).

TROUILLOT, ERNST: *Prospections d'Histoire* (Port-au-Prince, 1961).

TROUILLOT, Henock: *Economies et Finances de Saint-Domingue* (Port-au-Prince, 1965).

TYSON, George F.: (éd.) *Toussaint Louverture* (Englewood Cliffs, 1973).

VASTEY, Pompée Valentin, baron de: *Essai sur les causes de la révolution et des guerres civiles d'Hayiti* (Sans-Souci, 1819).
*Le système colonial dévoilé* (Cap Henry, 1814).

WIMPFFEN, François Alexandre Stanislas, baron de: *A voyage to Santo Domingo* (London, 1797).

# Lis chapit yo

**koléksion lakansièl**

tipografi:

**l.t.**

makèt / montaj:

**m.r.t.**

désin:

**roland bastien**
**pierre clitandre**
**michel josé emmanuel**

sètin koté n-ap jouinn liv sa-a:

**lakansièl**
**box 55, 244 flatbush ave**
**brooklyn, n.y. 11217**

**sundust diffusion corp.**
**box 324, east elmh.**
**new york 11369**

**librairie leméac**
**371 laurier ouest**
**montréal, p. q.**

**librairie-éditions l'harmatan**
**18, rue des quatre vents**
**75006, paris**

KOLEKSION LAKANSIEL

